کوردستان لە سەفەرنامەی بیانی دا - زنجیرەی ژمارە ٢

# سەفەرنامەی ژان ئۆتەر

## (١٧٣٤ - ١٧٤٣)

## سەردەمی نادرشاه






بەرگی دەرەوەی تەرجەمەی فارسی سەفەرنامەی ژان ئۆتەر




- **سەفەرنامەی ژان ئۆتەر (١٧٣٤ ـ ١٧٤٣) سەردەمی نادر شا.**
- **ژان ئۆتەر**
- وەرگێڕان: محەمەد حەمە باقی
- نەخشەسازی ناوەوە: ڕێدار جەعفەر
- بەرگ: محەمەد قادر
- نرخ: (٣٠٠٠) دینار
- چاپی یەکەم : ٢٠١٣
- تیراژ: ١٠٠٠ دانە
- چاپخانە: چاپخانەی موکریانی (هەولێر)
- **لەبەڕێوەبەراتیی گشتی کتێبخانەکان ژمارەی سپاردنی (١٧) ساڵی (٢٠١٣)ی پێ دراوە.**

**زنجیرەی کتێب (٧٠٨)**



**ماڵپەڕ:** www.mukiryani.com
**ئیمەیل:** info@mukiryani.com

# پێرست

# VOYAGE
## EN
# TURQUIE,
## *ET EN PERSE.*

Avec une Relation des expéditions de Tahmas Kouli-Khan.

*Par M.* OTTER, *de l'Académie Royale des Inſcriptions & Belles-Lettres.*

TOME SECOND.



A PARIS;
Chez les Freres GUERIN, rue Saint Jacques, à Saint Thomas d'Aquin.

M. DCC. XLVIII.
*Avec Approbation & Privilege du Roi.*

بەرگی یەکەمی چاپی فرەنسی، کە ساڵی ١٧٤٨ لە پاریس چاپ بووە

# VOYAGE
## EN
# TURQUIE
## *ET EN PERSE.*

Avec une Relation des expéditions de Tahmas Kouli-Khan.

Johan

*Par M.* OTTER, *de l'Académie Royale des Inscriptions & Belles-Lettres.*

TOME PREMIER.



A PARIS,
Chez les Freres GUERIN, rue Saint Jacques à Saint Thomas d'Aquin.

M. DCC. XLVIII.
*Avec Approbation & Privilege du Roi.*

بەرگی دووەمی چاپی فرەنسی، کە ساڵی ١٧٤٨ لە پاریس چاپ بووە

# پێناسەیەك

## ١

ژان ئۆتەر ئەم سەفەرە درێژخایەن و پڕ ماندووبوونەی، کە نۆ (٩) ساڵ (١٧٣٤-١٧٤٣ز)ی پێچووە و لەسەر ڕاسپاردەی تایبەتی(لوی شازدەیەمی فەرەنسا)، بۆ کۆکردنەوەی زانیاریی لەسەر: مێژوو، جوگرافیا، ئابووریی، کۆمەڵایەتیی، سیاسیی، ڕووناکبیریی، وڵاتانی ناو قەڵەمڕەوی عوسمانی، ئێرانی..بووە، لە (٢٧شوباتی١٧٣٤ز)دا دەست پێدەکات، کە سەرەتا هەر لەوڵاتەکەی خۆی (فەرەنسا) مۆڵەتی لە وەزیری کاروباری دەرەوەی فەرەنسا وەرگرتووە و بەڕێگەی زەریا و ناو کەشتیدا بۆ ئیسلامبول (قوستەنتەنیە) چووە و ڕۆژی (١٠ی مارتی ١٧٣٤ز) گەیوەتیٚ و لەوێش ڕاستەوخۆ لەلایەن ڕێنمایی کارانەوە براوەتە باڵوێزخانەی فەرەنسا ـ لە دەرباری عوسمانی ـ و ڕێزی لێگیراوە و هەر لەو باڵوێزخانەیەش جێگەی حەوانەوە و مانەوەی دراوەتیٚ و پاسەوانێکیشی لەگیانفیدایانی باڵوێزخانەکە بۆ پارێزگاریی و پاسەوانێتی دراوەتیٚ، کە تا لەویٚ بیٚ، لە تەکیدابێت. هەرهەمان ڕۆژی گەیشتنیشی بۆ ئیسلامبۆل، بەهۆی باڵوێزی فەرەنساوە، ناسیاویی لەگەڵ باڵوێزی وڵاتانی: ئینگلستان، هۆڵەندا، لەهستان (پۆلۆنیا) و رووسیا لەدەرباری عوسمانی پەیدا دەکات و کەمێك دوای گەیشتنی، کە سەدری ئەعزەم (سەرەك وەزیران)ی عوسمانی، میوانداریی باڵوێزی فەرەنسا دەکات، ئەمیش لەگەڵ خۆیدا بۆ میوانداریییەکە دەبات.

هەر کە لە قوستەنتەنیە سەقامگیر بووە، خولیا و ئارەزووی زۆری بۆ فێربوونی زمانی تورکی هەبووە و بۆ ئەوەش زوو فێری ببێت، بەپەلە هەندیٚ کتێبی تورکی

بۆ ئەو مەبەستە پەیداکردووە و لەگەڵ خۆیدا هەڵیگرتوون و لەم پێناوەشدا یارمەتی لە هەندێ ئەرمەنی و ئیبراهیم ئەفەندی ـ جوگرافیزانی تورك خواستووە، کە لەو کاتەدا (١٧٣٤ز) بەڕێوەبەری چاپخانەیەك بووە و هەموو جۆرە کتێبێکی چاپکردووە. هاوکات بۆ فێربوونی زمانی(عەرەبی)ش، عەرەبێکی پەیداکردووە تافێری زمانی عەرەبی و قورئان خوێندنی بکات. لەپاڵ ئەم دوو زمانەدا، تەقەللای داوە زمانی(فارسی)ش فێربێت، بۆ ئەم ئارەزووەش، دەروێشێکی ئێرانی پەیداکردووە.

خۆ ئەگەر ئەم ئاوات و خولیایانەی ژان ئۆتەر، بۆ فێربوونی ئەم زمانانە، دووساڵ و هەشت مانگ (ژان ئۆتەر)یان لە ئیسلامبولدا هێشتبێتەوە، کەوەك خۆی دەڵێ: ئەم مانەوە زۆرەی لەئیسلامبولدا، یارمەتی زۆری بۆ زیاتر فێربوونی زمانی تورکی داوە، بەڵام هۆی سەرەکی و لەمانەش گرنگتر بۆ گلخواردنەوەی ژان ئۆتەر لەئیسلامبولدا، بابەتێکی ترە، کەدەبێ بەر لە خوێندنەوەی سەفەرنامەکە، لەنگەرێکی کەمێك درێژی لە سەر بگیرێ، تا خوێنەر زانیارییەکی لەبارەی ئەو رۆژگارەوە هەبێ، کە ئەم گەشتوەرە، ناوەرۆکی ئەم سەفەرنامەیەی لەبارەی لایەنە هەمەجۆرەکانی وڵاتانی ناو قەڵەمڕەوی ئیمپراتۆری عوسمانی، ئێران، کوردستان، هیندستان، ئەفغانستان و رووسیا بەگشتی و بەتایبەتیش لەبارەی بابەتێکی گرنگی ئەو ڕۆژگارەوە نووسیوە، کە زۆرینەی کاتی خۆی و مانەوەی زۆری لە (ئەستەمووڵ) و دووساڵ لە (ئەسفەهان) و چوارساڵ لە (بەسرە) و زۆرینەی لاپەڕەکانی ئەم سەفەرنامەیەشی بۆ تەرخانکردووە.

ئەو بابەتەش زنجیرە جەنگ و لەشکرکێشییە فراونخوازییەکەی نادرشا (١٦٨٨–١٧٤٧ز)ی ئەفشارـ ی ئێرانی بوو، کە نزیکەی هەڤدە (١٧) ساڵ: (١٧٣٠–١٧٤٧ز)، هەموو سەرزەمینی هیندستان، ئەفغانستان، ئێران، کوردستان، رووسیا و عوسمانی بەخۆیەوە نوقمی جەنگ و هێرش و بەیەکدادانی ئەو وڵاتانە و خوێنڕشتن و کاولکاریی و قاتوقڕیی و برسێتیی کرد و سەرومڕی دانیشتووانی ئەم وڵاتانەی خستە بارێکی ئاڵۆز و پەژارە و دڵەڕاوکەیەکی بێبڕانەوەوە.

لەم (١٧) ساڵەشدا (نادرشار) چەندان رێکەوتننامەی لەگەڵ دەرباری رووسیا و عوسمانی کردووە و سەری نەگرتووە و سەرلەنوێ راسپاردە و نوێنەر و باڵوێزی

تری بەمەرج و پێشنیاری تازەوە بۆلای رووسیا و عوسمانی ناردۆتەوە، کە لەسەروبەندی گلخواردنەوەی ژان ئۆتەر دا لە ئیسلامبول، نوێنەر، یان گەورە باڵوێزێکی (نادرشا)، بەناوی (عەبدولباقی خان زەنگنە)، لە ئیسلامبولدا بووە و راسپاردە و پێشنیاری (نادرشا)ی بۆ دەرباری عوسمانی بردووە و باڵوێزی فرەنساش ئەم هاتنەی عەبدوالباقی خانی بۆ (ئیسلامبوول) بە هەلێکی گونجاو زانیوە، تا لە کاتی گەڕانەوەیدا بۆ ئێران، کە کاروانێکی گەورە و پاسەوان و پارێزەری زۆریشی لە تەکدا دەبێ، ژان ئۆتەر تێکەڵ ئەو کاروان و سەفەرە بکات و ژان ئۆتەر بە عەبدولباقی خان بسپێرێ و بەمەش ژان ئۆتەر سەفەرەکەی بەسەلامەتیی ئەنجامدەدا و (ژان ئۆتەر)یش ئەم پێشنیارەی باڵوێزی فرەنسای پەسەندکردووە و لە یەکەم رۆژی دەرچوونیەوە لە ئیسلامبول تا ئەسەفەهان، لەگەڵ ئەم عبدولباقی خان زەنگنەیە بووە.

هەڵبەتە دەبێ ئەوەش بڵێین کە سەرهەڵدانی (نادرشا)ش، ئاکام و کاردانەوەی لەشکرکێشی و هێرشەکانی هەردوو ئەفغانی: میر مەحموود (١٧٢٢–١٧٢٥ز) و ئەشرەف خان (١٧٢٥–١٧٣٠ز) بووە بۆ سەر ئێران و گەمارۆدانی شاری(ئەسفەهان)ی پێتەختی سەفەویی، کە جەمسەر و رووداوەکانی ئەم زنجیرە جەنگە، لەسەرەتاوە (زۆر بەکورتی) بەمجۆرە دەستی پێکرد:

سەرەتای سەدەی هەژدە، زوڵم و ستەم و گەندەڵیی دەسەڵاتی سەفەویی (١٥٠٢–١٧٣٦ز)، گەیشتە لووتکەی بێدادی و ئەفغانەکانی قەندەهار (کە لەو کاتەدا قەندەهار بەشێك بوو لە قەڵەمڕەوی دەسەڵاتی سەفەویی)، راپەڕین و یاخیبوونیان بە رابەرایەتی میرمەحموود، دژی دەسەڵاتی سەفەوی دەست پێکرد وساڵی (١٧١٨ز)، قەندەهاریان گرت و بەهەمان شەپۆلی تووڕەیی و یاخیبوونەوە، روویان لە ئێران کرد و (کرمان)، (مەشهەد)، (گوناباد) یان گرت و پەلامار و ئابلۆقەی(ئەسفەهان)ی پێتەختیشیان دا. ئابلۆقەکە درێژەی کێشا و شاسوڵتان حسین سەفەوی (١٦٤٩–١٧٢٢ز) ناچاربوو پایتەخت بەدەستەوە بدات. لە دوای گرتنی ئەسفەهان، میر مەحموود لە رووداوێکی تەمومژاویدا کوژراو (ئەشرەف خان)ی ئامۆزای خۆی وەك (شا)ی ئێران راگەیاند.

دەرباری عوسمانی و رووسیا، بۆ ڕێگرتن لە تەنینەوەی خێرای ئەم هێرشە تووڕە و بەربڵاوەی ئەفغان و هاوکاتیش بۆ قۆستنەوەی ئەو داهێزران و هەرەسهێنانە چاوەڕوانکراوەی دەوڵەتی سەفەوی، بە پەلە ڕێکەوتننامەیەکیان بۆ داگیرکردنی ئەو ناوچانەی خاکی ئێران ئیمزاکرد، کەهێشتا ئەفغانەکان دەستیان نەگەیوەتیٚ. هەرچەندە لەم ڕێکەوتنەدا، دەوڵەتی عوسمانی (کەخۆی بەمیراتگری ئایینی ئیسلام دەزانی) خۆی بە لەپێشترو شەرعیتر دەزانی لەچاو ئەفغان و ڕووسدا بۆداگیرکردنی ئێران. بۆیە سوڵتانی عوسمانی، پشت بەستوو بەفتوای شێخولئیسلامی عوسمانی، فەرمانی بەپەلەی بۆ والییەکانی سەر سنوور دەرکرد، کە تا زووە هێرش بۆسەرئێران دەست پێبکەن.

سەرەتا(حسەن پاشا)ی والی بەغداد بەهاوکاری ژمارەیەکی زۆر لەخێڵەکانی عەرەب و کورد و (خانەپاشا)ی میری بابان، هێرشیان بۆ سەر کرماشان کرد (١٧٢٤ز). بەرپرسانی شارەکە و عەبدولباقی خانی پارێزگاری کرماشان، شارەکەیان بەبیٚ شەڕ و بەرگریی، بەدەستەوەدا. بەڵام حەسەن پاشا لەکرماشان مرد و (ئەحمەدپاشا)ی کوڕی کرایە فەرماندە و ئەمیش بەهەمان هێزەوە پەلاماری (هەمەدان)ی دا و دوای شەڕو هێرش و گەمارۆدان و کوشتارێکی زۆر، شاری هەمەدان گیرا و هێزەکانی عوسمانی بەو مەرجە لێی دەرچوون، کە دەبیٚ هەمەدان ببێتە بەشێك لەقەڵەمڕەوی عوسمانی. بەڵام (ئەشرەف) بەمە رازی نەبوو و خۆی بۆ دەرکردنی سوپای عوسمانی ئامادەکرد. هاوکات (عەبدولعزیزخان)ی وەك ڕاسپێردراوی خۆی بۆ ئیسلامبول نارد، تا بەسوڵتانی عوسمانی ڕابگەیەنیٚ، کە ئەمانیش لەنەوەی (خالیدی کوڕی وەلید)ن و بەپێی فەرموودەی (**الأئمة من قريش**) بۆ خەلافەت، لەعوسمانی لەپێشترن. بەڵام بابیعالی لەم هەڵوێستە تووڕە و ناڕازیی بوون و پەیامی نوێنەرەکەی (ئەشرەف) یان پەسەند نەکرد و فەرمانیان بۆ (ئەحمەدپاشا: ١٧٢٣ ـ ١٧٤٧ز)ی والی بەغداد نارد، تا هێرش بۆ سەر (ئەشرەف) بکات.

لەم کاتەدا سوپاکەی ئەحمەد پاشا (بەتایبەتی باڵی ڕاستی)، کە هێزی میرەکانی کورد بوون و (خانەپاشا)ی بابانی سەرکردایەتی دەکردن، نەك هەر بەقسەی ئەحمەد پاشایان نەکرد، بەڵکو بەجێیان هێشت. ئەحمەد پاشاش بەشکاویی بۆ کرماشان گەڕایەوە.

کاربەدەستانی دەوڵەتی عوسمانی، سۆنگەی ئەم تێکشکانەی ئەحمەد پاشایان بۆ ئەوە گێڕایەوە، کە هەڵەی کردووە، چونکە راوێژی بەسەرکردەکانی نەکردووە. بۆیە فەرمانی پێدرایەوە تاجارێکی تریش خۆی بۆ شەڕی (ئەشرەف) ئامادە بکاتەوە و بەم پێیە لەشکری لەکرماشانەوە بەرەو ئەسفەهان بەڕێ خست. ئەشرەف داوای ئاشتی کرد، دەرباری عوسمانیش رازی بوو. هەردوولا ڕێکەوتننامەیەکیان مۆرکردو بەمجۆرە سوڵتانی عوسمانی، ئەشرەف خانی ئەفغانی بە(شا)ی ئێران ناسی و (ئەشرەف)یش سوڵتانی عوسمانی بەپێشەوای جیهانی ئیسلام سەلماند (١٧٢٦ز).

بەڵام ئەم رێکەوتن و یەکتر پەسەندکردنەی سوڵتانی عوسمانی و ئەشرەف خانی ئەفغانی سەری نەگرت و تەمەنی نەبوو، چونکە لەم گێرودارە درێژخایەنەدا، سەرۆك هۆزێکی(ئەفشار)ی ئێرانی، بەناوی: نادر قولی بەگ (١٦٨٨ز)، بەپێنج هەزار شەڕکەری تورکمانی ئەفشار و کوردانی قۆچانی هەرێمی خوراسانەوە، دایە پاڵ (شاتەهماسب) کە لەو سەروبەندەدا لەدەست (ئەشرەف) هەڵاتبوو، لە (مازندەران) دەژیا، (نادر)، شاتەهماسبی قایل دەبێ کرد بۆ دەست خستنەوەی دەسەڵاتی (شا)یەتی، سەرەتا پەلاماری (خوراسان)بدرێ و دواتر (ئەسفەهان) بگرنەوە.

ئەم بەرنامەیە ئەنجامدرا و دوای چەندین هێرش و پەلامار، کەچەندانساڵی خایاند، لەشکری ئێران سەرکەوتنی زۆری بەدەست هێنا و تەنگی بەلەشکری عوسمانی و ڕووسی و بەتایبەتیش ئەفغانی هەڵچنی و (ئەشرەف) بەرەو (قەندەهار) هەڵات (١٧٢٩ز) و بەدەم ڕێگاوە کوژرا و کۆتایی بەدەسەڵاتی (ئەفغانی) لەئێراندا هێنرا.

شاتەهماسب لەپاداشتی خزمەتی ئازایەتی (نادر)دا، کردیە سوپاسالاری ئێران و فەرمانڕەوای (خۆراسان) و (سیستان) و (مازندەران). بەڵام خەون و خولیای (نادر) لەم پلەوپایەیە گەورەتر بوو.

شاتەهماسب نوێنەری خۆی بۆلای دەرباری عوسمانی نارد و داوای گێڕانەوەی ناوچە داگیرکراوەکانی ئێرانی کردەوە.

بابیعالی داواکەی نەبیست. (نادر) هێزێکی گەورەی ئامادەکرد و لەماوەیەکی کورتدا: هەمەدان، لوڕستان، کرماشان و کوردستان و بەشێکی ئازەربایجانی گرتەوە. ئەم سەرکەوتنانەی (نادر) و تێکشانی هێزەکانی عوسمانی لەبەرامبەریدا، دەرباری عوسمانی شڵەژاند و لەشکری عوسمانی دەستی بەهێرش بۆ سەر ئێران کردەوە و بەبێ شەڕ (کرماشان)یان گرتەوە و بەرەو هەمەدان کشان.

شاتەهماسب ویستی بۆ سەلماندنی ئەوەی کە شایانی ئەوەیە (شا)ی ئێران بێت، خۆی سەرکردایەتی جەنگی بەرپەرچدانەوەی هێزی عوسمانی کرد. بەڵام زۆرخراپ شکا و هەموو ئەو ناوچانەش کە (نادر) پێشتر بەشەڕ، ئازادی کردبوون، ئەم هەمووی لەدەست دان و لە ئەنجامی ئەم تێکشکانەدا بۆ(ئەسفەهان)هەڵات و لەوێوە نوێنەرێکی خۆی بۆلای (ئەحمەدپاشا)ی والی بەغداد نارد و ڕێککەوتنێکیان پەسەندکرد، کە تیایدا (شاتەهماسب) دەست لەوناوچانە هەڵدەگرێ، کەلەشکری عوسمانی بەشەڕ گرتوونی.

بەڵام نادر ئەم ڕێکەوتنەی پەسەند نەکرد و بەهێزێکەوە چووە سەر ئەسفەهان و شاتەهماسبی لە (شا)یەتی ئێران خست و بەلەشکرێکی گەورەی نزیك بە (١٠٠,٠٠٠) سەدهەزار کەسەوە بەرەو (هەمەدان) چوو. (١٧٣٢ز). ئەحمەدپاشای والی بەغدادیش بەهێزەکانی کورد و بەتایبەتیش بەهێزی میرنشینی بابان، لەسەر سنوری عوسمانی ـ ئێرانی بۆی دامەزرا. (نادر) هەڵمەتێکی غافڵگیرانەی کردنە سەر و تەفروتونای کردن و لەڕووباری (سیروان) پەڕییەوە و لەدوو قۆڵەوە هێرشی بۆسەر هێزەکانی عوسمانی لە (کەرکوك) و (مووسڵ) و (بەغداد) کردو ئابلۆقەی (بەغداد)ی دا. کە کورد لەم شەڕەدا یارمەتی (تۆپال عوسمان)ی فەرماندەی لەشکری عوسمانی دا. لەشکرەکەی (نادر) زۆر خراپ شکا و دەهەزار (١٠,٠٠٠)ی لێ کوژراو بەتێکشکاویی هەڵات (١٧٣٣ز). کەچی (نادر) دوای (٣) سێ مانگ سوپای ساز دایەوە و رووی لەهێزی عوسمانی (تۆپال پاشا) لەنزیك کەرکووك (لەیلان) کرد و بەیەکدا هەڵپژان. لەم شەڕەدا (تۆپاڵ عوسمان) کوژرا (١٧٣٣ز) و قەڵەمڕەوی (بابان)یش زیان و کاولبوونی زۆری دارایی و گیانیی بەرکەوت. بەڵام (نادر) ئەم سەرکەوتنەی بەهەل قۆستەوە و گەورە پیاوانی ئێران و باڵوێزانی رووس و عوسمانی بانگهێشت کردن و لەدەشتی (موغان) کۆی کردنەوەو پەیامێکی

بۆ ناردبوون، کە گوایە دوای ئەوەی هەموو خاکی ئێرانی لەدوژمن پاککردۆتەوە، ئیتر دەیەوێ دەسبەرداری کاروباری سیاسی بێ و داوای لێکردبوون کەسێکی شایان بۆ (شای ئێران)هەڵبژێرن. کۆڕەکەش (نادر)یان بە (شا)ی ئێران هەڵبژارد (١٧٣٥ز) ، (نادر)یش کەخۆی بۆ ئەم کۆبوونەوەیە نەچووبوو، بۆ رازی بوون بەم هەڵبژاردنە، چەند مەرجێکی دانابوو.

بۆ گەیاندنی ئەم هەواڵ و مەرجانەش بە بابیعالی و بڕانەوەی ناکۆکی نێوان شیعە و سوننی و دامەزراندنی بنچینەی ئاشتی نێوان ئێران و عوسمانی، دەستەیەکی راسپێردراوی بەسەرۆکایەتی (عەبدولباقی خان زەنگنە) بەدیاری نایاب و زۆرەوە بۆ ئیسلامبول نارد * .

باڵوێزی ئێران (عەبدولباقی خان)، پێنج (٥) پێشنیاری لەگەڵ خۆیدا بۆ دەرباری عوسمانی بردبوو، تا پێی ڕازی بن، کەهەموویان بابەتی ئایینی بوون. دەرباری عوسمانیش لەپاڵ ئەوەدا، کەپێیان باش بوو رێکەوتننامەی سیاسی لەگەڵ(نادر)دا مۆر بکەن، بەڵام ئامادە نەبوون هیچ پێشنیارێکی تایبەت بە(ئایین) بۆ(نادر) پەسەند بکەن. کەئەمەش وەك گرێ کوێرەیەکی ناکۆکی نێوان عوسمانی و ئێران مایەوە.

(نادر) دوای لەشکرکێشی بۆسەر (هیندستان)، دیسانەوە دەستەیەکی تری بۆ هەمان مەبەست بۆلای بابیعالی ناردەوە (١٧٤٠ز)، کە (نادر) لەم جارەشدا بێ هیوابوو، ساڵی دواتر (١٧٤١ز)، هێرشێکی بۆسەر (مەندەلی) و (شارەزوور) کرد، بەڵام هێرشی گەورەتری بەمەبەستی داگیرکردنی عێراق، ساڵی (١٧٤٣ز) بوو. ئەم هێرشە بەسەرکردایەتی (نادر)خۆی بوو، کە بە (١٧٠) سەدوهەفتاهەزار کەس دانراوە و لە (شارەزوور) و (مەندەلی)یەوە کەوتە هێرش کردن و دوای تاڵانکردنی شارەزوور، گەیشتە (کەرکووك) و گەمارۆی دا و دوای هەفتەیەك شەڕ و کوشتنی (٥٠٠) پێنجسەدکەس لەبەرگریکاران و گرتنی کەرکووك و وێرانکردنی، هێرشی بۆسەر (هەولێر) بردو دوای چوارسەعات تۆببارانی قەڵاکەی، ئەویشی گرت و

---

* لەم سەروبەندەدایە، کە ژان ئۆتەر دەگاتە ئیسلامبول، ئەم عەبدولباقی خان ـ ٥، پێش ژان ئۆتەر گەیوەتە ئەستەمبووڵ.

ئابلۆقەی (مووسڵ)یشی دا. بەڵام لەبەر خۆڕاگریی والی شارەکە: (حاجی حسین پاشا جەلیلی) و دانیشتووانەکەیدا، مووسڵی پێ نەگیرا.

(نادر) دوای ئەم چەند تەقەللایەش لەگەڵ بابیعالی دا، داوای ئاشتی کردەوە، بەڵام بابیعالی ئامادە نەبوون بەدەنگ داوا (ئایین)یەکانی (نادر)ەوە بچن، تا لەساڵی (١٧٤٦ز)دا، ڕێکەوتننامەیەکیان لەسەر بناغەی ڕێکەوتننامەی(زەهاو ـ ١٦٣٩ز) مۆرکرد و هەردوولا پەسەندیان کرد. بەڵام (نادر) ساڵی دواتر (١٧٤٧ز) کوژرا.

نادر لەماوەی ئەو چەندان ساڵ لەشکرکێشی و جەنگانەی لەناوچەکەدا سازی کردبوو، زوڵم و ستەمێکی زۆری بەرامبەر خەڵکی کورد و شار و گوندەکانی کوردستان کردبوو. وەك مێژوونووس محەمەدئەمین زەکی دەڵێ: کورد (نادر) یان دەبوغزاند. حەتتا دائیر بەشەڕی لەگەڵ (تۆپاڵ عوسمان پاشا)دا، (کە وەك پێشتر وتمان لەم شەڕانەدا کوژرا )، بەلەهجەی گۆران هەجوویەکیان بۆ هەڵبەستبوو. سەبەبی ئەم نەفرەتەش، زوڵم و خراپەی (نادر)بوو[1].

---

[1] بۆ نووسینی ئەم ڕووداوانەی تایبەت بەمێژووی: مەحموود میروەیس، ئەشرەف خانی ئەفغانی، نادرشای ئەفشار (جگە لە خودی ئەم سەفەرنامەیەی ژان ئۆتەر ـ کە تایبەت بوون بەم بابەتانە و ئێمە تەنیا ئەم هەندە زانیارییانەمان لێ پاڵاوت)، کەڵکم لەگەڵێ سەرچاوە و بەتایبەتیش لەم سەرچاوانە وەرگرتووە:

**عەرەبی:**

١- محمد امین زکي، تارخ السليمانية وانحائها، ترجمة محمد جميل بندي روذبياني،شركة الطباعة والنشرالمحدود، بغداد.١٩٥١

٢- الكركوكلي، الشيخ رسول، دوحة الوزراء في تاريخ وقائع بغداد الزوراء، نقله من التركية: موسي كاضم نورس، طبعة ثانية، منشورات الشريف الضي، قم١٤١٣.

٣-الوجيز في تاريخ ايران، د.حسن كريم الجاف، الجزء الثالث، منشورات ئاراس، اربيل، ٢٠٠٨.

**فارسی:**

١- وقائع نگار کردستانی، علی أکبر: حدیقەی ناصری در جغرافیا وتاریخ کردستان، بەاهتمام محمد رئوف توکلی، تهران ١٣٦٤ هـ. ش.

## ٢

(ژان ئۆتەر) بۆ دەست پێکردنی ئەم سەفەرەی، ڕۆژی (٢٤ی نۆڤەمبەر ـ تشرینی دووەمی ١٧٣٦ز)، لەشاری (ئیسلامبول)ەوە بەڕێ کەوتووە و ڕوو بە (ئەسکوتاری ـ ئەسکوتار)ی سەر بە بەشی ئاسیا و سەر ڕۆخی تەنگەی (بوسفور) و (دەردەنیل) چووە و بەشارەکانی: گەگن بیرە، ئەزمیت (ئەزمیر)، لافقی، بلاچیق، برزئاوین، ئاسکی شەهر، سەعیدقازی، ئەلگین، لادگیە، قونیە، ئادانا، پیاز ـ دا تێپەڕیوە. کە ئەم سەرەتای سەفەرەی بەو هۆیەوەی قەڵەمڕەوی کوردستان نین، تەرجەمەمان نەکردووە. بەڵام لێرە بەدواوە، کەدەکاتە بەشی نۆیەمی سەفەرنامەکەی و بەسەر زۆر گوند و شارو ناوچەی کوردستانی باکوور و باشوور و خۆرهەڵاتی کوردستاندا، بۆ(تاران) دەچێ و تا بەشی (١٧)ی سەفەرنامەکەی دەگرێتەوە، هەموویمان تەرجەمەکردووە، کەلەم بەشانەی سەفەرنامەکەیدا، یان ڕاستەوخۆ بەشار و گوند و دەڤەرەکانی کوردستاندا تێپەڕیوە، یان باس و بابەتیان لەمەڕ کورد و نیشتمانەکەیەوە تێدایە.

---

٢- خسرو بن محمد بن منوچهر اردلان: لب التواریخ، وەرگێڕانی رووسی، مۆسکۆ ١٩٨٤.

٣- فخر الکتاب، میرزا شکرالله سنندجی، تحفەی ناصری در تاریخ وجغرافیای کردستان، بەاهتمام دکتر حشمت الله طبیبی، انتشارات امیر کبیر، تهران ١٣٦٦ هـ.ش.

**کوردی:**

١- مەستوورەی کردستانی، ماهشەرەفخانم، مێژووی ئەردەڵان، وەرگێڕانی بۆ کوردی: د.حەسەن جاف و شکور مستەفا. بەغداد ١٩٨٩.

٢- مستەفا ئەمین، نەوشیروان: میرایەتی بابان لەنێوان بەرداشی رۆم و عەجەم دا. چاپی دووەم، چاپەمەنی خاك، سلێمانی ١٩٩٨.

٣- مستەفا ئەمین، نەوشیروان: کورد و عەجەم (مێژووی سیاسی کوردەکانی ئێران)، چاپەمەنی سەنتەری لێکۆڵینەوەی ستراتیجی کوردستان، چاپی دووەم، سلێمانی ٢٠٠٥.

## ٣

لەم سەفەرنامەیەدا جگەلەوەی زانیاریی زۆر تازە و وردی لەبارەی لایەنی کورد و نیشتمانەکەوەی تێدایە، هاوکات سەرچاوەیەکی شایەتحاڵی هەمەلایەنەی ڕووداوەکانی سالآنی سەرەتای سەدەی هەژدە و کارەساتەکانی سالآنی (١٧٣٤-١٧٤٤ز)ی زنجیرە جەنگە نەبڕاوە و بەرودواکانی میر مەحموود و ئەشرەف خانی ئەفغانی و نادر شای ئەفشارە (کە لەنگەرێکی زۆر کورت و چڕ و خێرامان لەم مێژووە دایەوە). لەپاڵ ئەمانەشدا چەند زانیارییەکی تازەی جوگرافیایی و مێژوویی سەبارەت بە جوگرافیای کوردستان ومێژووی کوردەوە هەیە و بریتین لە:

١- لەبەشی (١٦، ل٦٣)ی ئەم سەفەرنامەیەدا، ڕۆژی (١٤ی حوزەیرانی ١٧٣٦ز)، کە دەگاتە شاری (خانەقین)، دەڵێ: ئەم شارە لەژێر فەرمانی ئیمپراتۆری عوسمانی دایە، بەلآم بەشێکە لەخاکی کوردستان.

٢- لەبەشی (٧٩)شدا، ڕۆژی (١٧ی حوزەیرانی ١٧٤٣ز)، ل ١٠١ی ئەم کتێبە کەدەگاتە شاری (کەرکووك)، دەڵێ: کەرکووك پایتەختی ویلایەتی (شارەزوور)ەو بەشێکە لەخاکی کوردستان.

من دڵنیام (ژان ئۆتەر) کاتێ ئەم زانیارییانە لەبارەی ئەم دوو شارەی کوردستانەوە دەنووسێ، لەئاکامی ئەوپەڕی ئاگاداریی خۆیەوەتی لەمەڕ جوگرافیای ناوچەکە. چونکە هەموو ئەو دەسەلآت و مەڵبەندو سەرچاوانەی (ژان ئۆتەر)، هاوکاری و پێوەندی لەگەڵ گرتوون و کاروباری ئەم سەفەرو سەردانەیان بۆ ڕەخساندووە، وەك نموونەی دەرباری عوسمانی و ئەحمەد پاشای والی بەغداد و کاربەدەستانی بالآی نادرشا، هیچیان مەبەستیان نەبووە، زانیارییەکی لەوجۆرە بە(ژان ئۆتەر)بگەیەنن. بۆیە ئەمەی(ژان ئۆتەر) لەم سەفەرنامەیەیدا و لەسەر ئەم دوو شارەی کوردستان، بۆ مێژوو یادداشتیان دەکات، بەڵگەی گرنگ و ڕاستەقینەی حاشا هەڵنەگر و بێ سێ و دووی مێژوویی و جوگرافیایی ئەو دوو شارەی کوردستانن. ئەم زانیارییانەی(ژان ئۆتەر) لەسەر ئەم دووشارە، (بۆ

ئاگاداری خوێنەران) دەکەوێتە پەنجا (٥٠) ساڵ بەر لە دروستکردنی شاری (سلێمانی)یەوە (١٧٨٤ن).

٣- لەماوەی ئەو چەند ساڵە درێژخایەنەی ئەم زنجیرە جەنگ و لەشکرکێشی و ئاژاوانەی لەناوچەکەدا هەڵایساون و میرەکانی کورد، بەخۆشی یان بەناچاریی لەم جەنگانەوە گلاون، ئاژاوە و ئالوگۆڕ و کارەساتی چاوەنواڕنەکراویش بەسەر زۆر لەمیرنشینەکانی کورددا هاتوون و هەندێکیان بەگشتی لەئاکامی کارەساتەکاندا هەڵتەکیون و جێگۆڕکێ بەمیرەکانیان کراوە، یان لابراون و سزادراون، یان لەشەڕەکاندا کوژراون، یان لەترسی سزا، هەڵاتوون. وەك نموونەی میرانی (ئەردەڵان) بەگشتی و (خان ئەحمەد خانی سێیەمی ئەردەڵان) بەتایبەتی، کەلەم سەفەرنامەیەدا راز و نهێنیەکی شاراوەی لەبارەوە ئاشکرا دەکرێ، کەئەم زانیارییە ماوەی (٢٧٦) ساڵە، لەمێژووی کورد و لای مێژوونووسانی کوردیش، بەتەمومژاویی مابۆوە و ساڵەکانی رووداوەکانیشیان لەهەڵە تۆمار کردبوو.. نهێنییە شاراوەکەش بەمجۆرەیە:

میرەکانی کورد بەگشتی، سەرباری ئەوەی دەبووایە ساڵانە باج و سەرانەیەکی زۆر بەسوڵتانەکانی عوسمانی و شایەکانی ئێران بدەن. هاوکات دەبوو (باجی خوێن)، واتە: خۆیشیان و دانیشتووانی میرنشینەکەشیان لەهەموو جەنگ لە شکرکێشییەکانی ئەو دوو دەوڵەتەدا بەشداربن. (خان ئەحمەد خانی سێیەم)ی میری ئەردەڵان، کەدەبێتە کوڕی (سوبحان ویردی خان)ی میری ئەردەڵان، لەسەروبەندی لەشکرکێشیی و جەنگەکانی (نادرشا)دا، لەگەڵ ئیمپراتۆری عوسمانی، ئەفغانستان، داغستان، رووسیادا چەندین جار بەشداریی راستەوخۆی لەجەنگەکانی هیندستان، داغستان دا کردووە و جوامێریی و ئازایەتی زۆری نواندووە. لەوجارەدا کە بە (٥٠٠) پێنجسەد کەس زیاترەوە بۆ جەنگی ئەفغانستان چووە و سەرکەوتنی زۆری بەدەست هێناوە، نادرشا لەپاداشی ئەم ئازایەتی نواندنەدا، کردوویەتی بەجێگیری فەرمانڕەوای کوردستان و لەگەڵ چەند میر و مەزنی تردا بۆ ئەردەڵانی ناردوتەوە.

خان ئەحمەد خانیش کەوتۆتە بووژاندنەوەی میرنشینەکە و خزمەتی دانیشتووانەکەی و دڵدانەوەیان و دەستەبەرکردنی ئاسایش و لەناوبردنی دز و رێگر

و ئاژاوەگێڕ و لەم بوارەدا ڕەنجێکی زۆری کێشاوە.. بەڵام ئەم چاکسازیی و خۆشییە درێژەی نەکێشاوە و بەسۆنگەی داواکردنی سەرانە و پیتاکی زۆر و لەڕادەبەدەری نادرشاوە، داهاتی دەڤەری ئەردەڵان هاتۆتە کزیی و قاتوقڕیی و گرانیی و برسێتیی و هەژاریی میرنشینەکەی گرتۆتەوە و دانیشتووانی میرنشینەکەش داوای چارەسەریان لەخان ئەحمەدخان کردووە.

خان ئەحمەد خانیش بەچاکی زانیوە ئەو دوازدە هەزار(١٢,٠٠٠) خەڵوار دانەوێڵەیەی کەپێشتر(نادرشا) لەهەرێمی عێراقەوە، بەو مەبەستە بۆ میری ئەردەڵانی ناردوو، تا لەعەماردا بۆ مەسرەفی لەشکرەکەی راگرن، بەسەر دانیشتووانی میرنشینەکەیدا دابەشی بکات و وەرزی بەهار، کە بەفر دەتوێتەوە، دانەوێڵەی تر پەیدابکرێتەوە و بخرێتەوە جێی ئەم دانەوێڵە عەمارکراوەی (نادرشا).

کەچی لەبەختی رەشی خان ئەحمەد خان، کەوەرزی بەهار دێت و بەفر دەتوێتەوە، نرخی دانەوێڵە لەئەردەڵان و ناوچەکانی نزیکیدا، ئەوەندە گران دەبێ، نەتوانراوە دانەوێڵەی تر بکڕن و لەجێی دانەوێڵە عەمارکراوەکەی نادرشای دابنێنەوە.

خان ئەحمەد خان لەترسی سزای نادرشا، ناچاربووە بەخۆی و پێنجسەد کەس و گەورە پیاوانی ئەردەڵانەوە هەڵبێ و روو لەخاکی عوسمانی بکات.

تا ئێرە، هۆی هەڵاتنی خان ئەحمەدخان، لەترسی سزای نادرشا بەمجۆرە بووە. بەڵام مێژوونووسانی ئەردەڵان، هەریەکەیان بەجۆرێك لێی دواوە و رووداوی سەیروسەمەرەیشیان بۆ هەڵبەستووە. لەم بارەیەوە چەند نموونەیەك لەو مێژوونووسانەوە بەرچاو دەخەین:

١- هەندێکیان دەڵێن خان ئەحمەد خان لەم هەڵاتنەیدا رووی لەشاری (سلێمانی) کردووە و لەوێوە چۆتە (مووسڵ) و شاری مووسڵی گرتووە و حاکمەکەیشی گرتووە و کوشتووە[٢] .

---

[٢] وقائع نگار کردستانی، علی أکبر: حدیقەی ناصری در جغرافیاو تاریخ کردستان، بەاهتمام محمد رئوف توکلی، تهران١٣٦٤هـ.ش، ص ١٥١-١٥٢. هەروەها: خسروبن محمد بن منوچهر

وەڵامی ئەم دەستە مێژوونووسە، روون و ئاشکرایە، چونکە وەك پێش منیش، نەوشیروان مستەفا، ئاماژەی بەقسەی ئەم مێژوونووسانە کردووە، ئەوەیە کەئەوکاتەی خان ئەحمەد خان هەڵدێت، هێشتا شاری (سلێمانی) دروست نەبووە، کە ئاشکرایە ساڵی (١٧٨٤ز) دروست کراوە. کە گەیوەتە مووسڵیش، مووسڵی نەگرتووە و حاکمەکەیشی بەدیل نەگرتووە و نەکوشتووە، چونکە (نادرشا)، بەلەشکرێکی (١٧٠) هەزار کەسەوە نەیتوانی مووسڵ بگرێ، چ بگات بەخان ئەحمەد خانێکی خاوەن(٥٠٠)پێنجسەد، یان (٢٠٠٠) دووهەزار کەسەوە !

٢- کاتێ خان ئەحمەد خان لەئەردەڵانەوە روو لەدەرباری عوسمانی دەکات، دەرباری عوسمانی لەشکری لەگەڵ خستووە و فەرمانی بەگژداچوونی (ئێران)ی پێکردووە. ئەویش بەلەشکرەوە رووەو ئێران چووە. نادرشا ـ ش خۆی بۆ بەرەنگاربوونەوەی چووە و بەیەکدا هەڵپژاون و لەشکری خان ئەحمەدخان شکاوە. بەڵام خان ئەحمەدخان وازی نەهێناوە و دوو و سێ جاری تر بەلەشکری گەورەوە، لەگەڵ فەرماندە ناودارەکانی عوسمانی، لەڕێی مووسڵ و بەغدادەوە، بۆ داگیرکردنی (سنە) چووە. بەڵام هیچی پێ نەکراوە و لەهەموو تێشکانێکدا ناوچەکەی بەجێدەهێشت و بۆ ناوچەی رۆم (عوسمانی) دەگەڕایەوە[٣] .

ئەو نهێنییە تەمومژاوییەی (٢٧٦) ساڵە، لای هەموومان و ئەم مێژوونووسانەوە، لێدوانی بێ بەڵگەی لەسەر دەدرێت، خۆشبەختانە (ژان ئۆتەر)، لەبەشی (٨٤ ل١٣٤)ی ئەم سەفەرنامەیە و لەیاداشتی ڕۆژی (١٠ی حوزەیرانی١٧٤٣ز)دا، لەو کاتەدا، کەخۆی لەشاری (دیاربەکر)ە و دەیەوێ لەدیاربەکرەوە بەرەو کانەکانی (کەیوان) بەڕێ بکەوێ، ئاوا باسی (خان ئەحمەد خان) دەکات:

---

اردلان: لب التواریخ، وەرگێڕانی رووسی، مۆسکۆ ١٩٨٤، ص ١٥١-٩٣. هەروەها: فخرالکتاب، میرزا شکرالله سنندجی، تحفەی ناصری، در تاریخ وجغرافیای کردستان، بەاهتمام دکتر حشمت الله طبیبی، انتشارات امیر کبیر، تهران١٣٦٦هـ. ش، ص١٤١.

[٣] مەستوورەی کوردستانی، مێژووی ئەردەڵان، وەرگێڕانی بۆ کوردی: د.حەسەن جاف وشکور مستەفا، دەزگای رۆشنبیری و بڵاوکردنەوەی کوردی، بەغداد،١٩٨٩، ل٩٩.

((.. هەموو شتێك بۆ بەڕێ کەوتن ساز و ئامادەبوو، تەنیا شتێك کەمابوو، خولیا و مەراقی دیتنی ئەحمەد خانی حاکمی ـ سنە[٤] ـ بوو، کە لەئێرانەوە هەڵاتبوو، خەڵکی دەیانووت: نادرشا، پارەیەکی زۆری لێ داواکردووە و ئەویش چونکە ئەو بڕە پارەیەی لەتوانادا نەبووە، بەچاکی زانیوە هەڵبێ، تا نەکوژرێ. چەند رۆژێکیش لەمەوبەر، کە بەرەو دیاربەکر دەهاتم، بەدەم رێوە بیستبووم: چۆتە دیاربەکر و لەوێ دەژی و منیش ئارەزووی دیتنیم دەکرد. هەواڵیم لە دۆستانی ئێرانی پرسیبوو. خانەخوێکەم وتی: لەپشتی پەردەوە گومانیان لێی هەیە و دەڵێن: ڕەنگە سیخوڕی (نادرشا) بێ. پاشاش(فەرمانڕەوای دیاربەکر) لەوە دەترسێ راکردنەکەی فێڵ و دەستکردبێ، بۆیە لەژێر چاودێریدایە و هەرتەنیا کەسانی متمانە پێکراو دەتوانن چاویان پێی بکەوێ. بەسۆنگەی ئەمانەوە، منیش نەمتوانی بیبینم..))

[٤] ژان ئۆتەر هەر بە (ئەحمەد خان) ناوی هێناوەو وەرگێڕی فارسی – ش، لەجیاتی (سنە)، (سینا)ی نووسیوە.

## ٤

وەك برای هێژام دكتۆر نەجاتی عەبدوڵڵا بە سوپاسەوە (لەسەرداوای خۆم بۆ پەیداكردنی زانیاریی زۆرتر لەسەر ژان ئۆتەر) ئاگادارمی كرد:

ژان ئۆتەر وەرگێڕی كتێبخانەی پاشای فرەنسا و لە كۆلێژی (در فرانس ـ پاریس)یش پرۆفیسۆری زمانی عەرەبی بووە. ئەم سەفەرنامەیەیشی لە بنەڕەتدا بەناوی (گەشت بۆ توركیاو ئێران)[1]ە و ساڵی (١٧٤٨) بە دووبەرگ لە پاریس چاپكراوە، كە هەر كاكە نەجاتیش وێنەی هەردوو بەرگەكەی دامێ و لەلاپەڕەكانی پێشتردا دامانانن.. ژان ئۆتەر لە سوید لە دایك بووە و لە پاریس مردووە.

## ٥

بەرلەوەش دوایی بەم پێشەكییە بهێنم، دەبێ بڵێم زۆر دەمێكە ئەم سەفەرنامەیەم لەزمانی فارسی یەوە تەرجەمەكردبوو،

بەڵام بەو هۆیەوە كە لەلایەكەوە پاكنووسم نەكردبوو، لەلایەكی تریشەوە چونكە نۆرەی كار لەسەر كردنی نەهاتبوو، بۆیە ئامادەكردن و بڵاوكردنەوەیشی دواكەوت.

سەفەرنامەكەش لەبنەڕەتدا (وەك وتمان) بەزمانی فرەنسی نووسراوە و دواتر لەلایەن دكتۆر (علی اقبالی)یەوە، كراوەتە فارسی و بەم نیشانە چاپكراوە:

(سفرنامەی ژان اوتر، عصر نادرشا، ترجمە دكتر علی اقبالی، سازمان انتشارات جاویدان، تهران، چاپ احمدی، چاپ دوم ١٣٦٦ﻫ، ش، تیراژ سە هزارجلد).

---

(1)- Jean otter Voyage en Turquie et en Perse, avec relation dee expeditions de Tabmas kouli – khnn, Parie, Guerfn, 1748, 2 vol.

ژمارەی لاپەڕەکانی وەرگێڕانە فارسییەکەی (٣٦٠) لاپەڕەیە، کە بەسەر (٩٨) ناونیشان، یان (٩٨ بەش)دا بەشکراوە، بەڵام وەك پێشتر ئاماژەمان پێکرد، ئێمە تەنیا ئەو بەشانەیمان لێ تەرجەمەکردووە، کەپێوەندییان بەئێمەوە هەبووە.

## ٦

لەهەندێ جێگەشدا، چ نووسەر خۆی (ژان ئۆتەر)، چ وەرگێڕی فارسی هەندێ پەراوێزیان بۆ نووسیوە، کە ئەوانەم وەك خۆی و بەناوی خۆیانەوە نووسیوەتەوە. منیش هەندێ پەراوێزی ترم لەجێی پێویستدا پێ زیاد کردووە.

# پێشەکی نووسەر

بەئەرکی سەرشانی خۆمی دەزانم، سەبارەت بەسەفەرێك کە بۆ ناوچەی خۆرهەڵات کردوومە، باسی خدەو ڕەوشتی خەڵکی ئەو ناوچانە بکەم و ناوی ئەو ڕووبار و چیایانە یاداشت بکەم، کەدیومن و پیایاندا تێپەڕبووم و بەرهەم و بەرووبوومی ناوچەکانیش ناو بهێنم.

لەسەرەتای سەفەرەکەشمەوە، هەرئەوەندەی دەرفەتم چنگ کەوتبێ، یان لەقۆناغە ڕێیەکدا لەنگەرێکم گرتبێ، هەموو ئەوشتانەی کە لەو ڕۆژەدا دیومن و ڕووبەڕوویان بوومەتەوە، بەگوێرەی پێویست و مەبەست و ڕوونکردنەوە، بۆ کتێبخانەی سەڵتەنەتیی پاریسم نووسیون.

دواییش کە بۆ فرانسە گەڕاومەتەوە، لەبەر ئەو کۆمەڵە کەسانەی کە سەرنجەکانیان لەبارەی ئەم یاداشتانەمەوە، بۆ من جێی بایەخن، ئەوپەڕی تەقەللام داوە تا نووسینەکانم وەك جۆرێك لە جوگرافیا و مێژووی متمانە پێکراو لێ وەربگرن.

لەبەرئەوە ڕاڤەی ورد و ڕۆشنی ئەو ناوچانەی کە پێیاندا تێپەڕیوم، زۆر بنەوشەیی و پێویست بوون.

لەم پێناوەشدا کەڵکم لە نووسینی دیارترین خۆرهەڵاتناسان وەرگرتووە، کە زۆربەی کتێبەکانیان لە کتێبخانەی سەڵتەنتەنیی پاریس هەبوون، بەتایبەتیش کەڵکی زۆرم لەبەرهەمەکانی خۆرهەڵاتناسی تورك: ئیبراهیم ئەفەندی–سەرۆکی

چاپخانەی قوستەنتەنیە—وەرگرتووە. چونکە ناوبراو یەکەمین جوگرافیزانێکی تورکە، کەئەنجومەنی جوگرافیزانانی پێکهێناوە.

لەبارەی مێژووی ئەم ناوچانەشەوە، کەڵکم لەیادداشت و قسەی کەسانی شارەزاش وەرگرتووە و هاوکات لەپاڵ ئەم سەرچاوانەشدا رووداوگەلێك، لەلایەن کەسانێکەوە کەخۆیان ڕووداوەکانیان دیتوە، یان بیستووە، بۆم بوونەتە زانیاریی، بەتایبەتیش لە عەبدولباقی خانی گەورە باڵوێزی ئێرانەوە لەدەرباری عوسمانی و هاوکارانی بەرجەستەی ناوبراو، کەلە قوستەنتەنیەوە تا ئەسفەهان، لەتەکیاندا هاوسەفەر بووم و گەلێ بابەت و باس و خواسی هەمەجۆرەتر و ژیانی تایبەتی نادرشا ـ م لای ئەوانەوە دەست کەوتووە. سەرباری ئەمانەش گەلێ هەواڵ و زانیاریی بابەتی ترم لەکاتی مانەوەمدا لەشارەکانی: ئەسفەهان، بەغداد، بەسرە،کۆکردوونەتەوە و ئەوەش کە سەبارەت بە لەشکرکێشییەکانی نادرشا بەگشتی و بۆ هیندستان بەتایبەتی، خۆم چنگم خستوون، یان لەو کەسانەم بیستوون، کە ڕووداوەکانیان بەچاوی خۆیان دیتوە. بەتایبەتیش ئەوانەی لەبارەی ڕووداوگەلی ساڵی ١١٥٣ك (١٧٤٠–١٧٤١ز) لە (دەهلی نوێ) و بەفارسی نووسراون و لەتەك یەکدا بەراوردم کردوون و هەمووشیانم بەسەریەکەوە بەدیاری بۆ کتێبخانەی سەڵتەنەتی پاریس ناردوون، تا ئەوانەی فارسی دەزانن و بەسەرنجی ورد و پشکنینی قوڵەوە، بەدوای ڕاستیدا دەگەڕێن، بتوانن لەبارەی ڕاستگۆییمەوە (کەلەم پێناوەدا کردوومە) دڵنیابن.

دەبێ ئەوەش بڵێم کە کاری کڕین و فرۆشتن، یان مامەڵەی بازرگانیکردنی منیش لەگەڵ خەڵکی خۆرهەڵاتدا، یارمەتییەکی زۆری دام بۆ ناسینی ئاداب، ڕەوشت و خدە، تایبەتمەندیی، دید و بیرکردنەوە، دەستنیشانکردن و دیاریکردنی بەرژەوەندیی و شێوەی حوکمڕانیی خەڵکی خۆرهەڵات.

لەلایەکی تریشەوە، تا ئەو ئاستەی توانیومە، کۆشاوم سەمتی هەمەجۆرەی ڕێگەکان بپێوم، تا بتوانم سەرزەمین و قەڵەمڕەوی فراوانتر و وڵاتانی زیاتر ببینم. تەنانەت لەو ناوچانەشدا کە زۆر کەم هاتوچۆیان بۆ کراوە، وەك: دیاربەکر، سێواس، کەیوان و نموونەی ئەمانە، کەگەڕیدەکانی تری جیهان، زۆر کەم لەبارەیانەوە دواون، یان پیایاندا

تێپەڕنەبوون. لەبارەی ڕاست و دروستیی ناوەکانیشەوە، سەرنجی ورد و قوڵم داوە، بۆیە سەرنج نەدان و ورد نەبوونە و بێئاگایی هەندێ لەگەشتوەرانی جیهان، بۆتە سۆنگەی ئەوەی کە لەبەرهەمەکانیاندا، زۆر هەڵە، یان نیوە هەڵە، ناوبردووە و ئێمەش بەهەمان سۆنگەو بەهەمان هەڵەوە ئاشنابووین و خوومان پێوەگرتوون و هێشتا ناتوانین ناوە ڕاستینەکانیان گۆبکەین، مەگەر ئەوکاتەی ئەو ناوانە، بەگوێی خۆمان ببیستین، وەك نموونەی وشەی: ویزیر (وەزیر)، تارتار (تاتار)، تورکمان (تورکمن)، کاراوان (کاروان)، کاراوانسەرا (کاروانسەرا)، تەورێز (تەبریز)، موسکە (مەسجید)، صۆف (صەف)، ئالکران (ئاکوائان) و گەلێ ناوی شار و جێگەی تر، کە ئاماژە بەمانای ناڕاستەقینەیان هەیە و جێی گاڵتەجاڕیی و لاقرتین.

لەترسی ئەوەش کەنەك لەدەست تێبردنی زیاتر، لەپێناوی ڕاستکردنەوەی ناوەکاندا گلەییم لێ بکرێ، تەقەللامداوە هەر تەنیا هەندێ لەو ناوانە، بە ڕوونووس و بێژەی ڕاست، بۆسەر بنەچەکەی خۆیان بگێڕمەوە و دەست بۆ ئەوانی دیکە نەبەم و خوێنەرانیش ئەم سەرپشك کردنەم، بەکەم لەبەرچاو نەگرن، لەوەی کەهەندێ دەستکاریی و چاکسازیی تریشم لەم بوارەوە کردبێ.

بەهیوای ئەوەی ئەگەر ناوەڕۆکی مەبەستەکانی کتێبەکە، مایەی ڕەزامەندیی خوێنەران بێت، ئەوە دەبێتە پاداشی ماندوو بوونەکانی منیش.

**ژان ئۆتەر**



**نادر شا**

**(١٦٨٨ ـ ١٧٤٧ن)**



**شا سوڵتان حسین سەفەوی**

**(١٦٤٩ ـ ١٧٢٢ز)**

## ٩ (٥)

# لافاوی هێرشی تورکمانان و ڕێزدانان

# بۆ

# چادرەکانی باڵوێزی ئێران

خزمەتکارێکی ئەرمەنیم هەبوو، باوڵ و جانتاکانمی بۆ هەڵدەگرتم، لێی ڕازی بووم. ئەم خزمەتکارە، بەهۆی پێدا هەڵوتنی زۆری تورکەکانەوە، سەبارەت بەئیسلام، حەیرانی ئیسلام ببوو. هەندێ پارە و شتەکانمی بەبێدەنگیی دزیبوو. نیوەشەو هاتەلام و وتی: کوردان هێرشیان کردووە و سامان و داراییەکەمیان بردووە و خۆیشی بەدژواریی توانیوێتی خۆی لەمردن دەرباز بکات.

لەناوچەی حەڵەب دا دووجۆر کوردی لێیە: سوننی و ئیزەدی. عەرەبەکانیش دوو هۆزن: (بەنی کیلاب) و (عەلی سەر). عەرەبەکانی بەنی کیلاب، دز و جەردەن. هەمووشیان یان سەر بەفەرمانی سەرۆکی خۆیانن، یان یاخی و تالآنکارن. دەمزانی کە ئەم خەڵکە، زۆرجار ڕێبواران دەکوژن. لەپێشدا لەوە دەترسام ئەوەی خزمەتکارەکەم دەیڵێ، ڕاست بێت. چارم نەما، لێم پرسی: جەردەکان لەکام لاوە پەلاماریان داوە؟! کاتێك زانیم کە لەکام لاوە پەلامار دراوە، لەتەك چەند

---

(٥) سەرەتای ئەم بەشە، شتێکی گرنگی تێدانەبوو، بۆیە بواردم.

ئێرانییەکدا بەرەو ئەو ئەلایە چووین، کەسەیرمان کرد هێسترەکانیان کەمێك لەولای ڕێگەکەوە بەدارەکانەوە بەستۆتەوە. بەڵام نەیان پەرژاوە باوڵەکان بشکێنن و توانیم پاشماوەی دارایییەکەم دەست بکەوێتەوە.

که بۆمیش دەرکەوت خزمەتکارە ئەرمەنییەکەم خەریکی فرت و فێڵ و تەڵەکەبازییە، ئیزنم دا و لەگەڕانەوەمدا بۆ بارەگا، ئێرانییەکم بە خزمەتکار ڕاگرت، کە ئیتر ئەم ئێرانییە لە ئەرمەنییەکە نەدەبوورد، کە بۆچی هەر لە خۆیەوە و بەبێ زانیاریی، بیروباوەڕی تورکەکانی لەهی ئێرانییەکان بەباشتر دەزانی..لەوەش دڵشاد بوو، کە توانیبووی بەسەرهاتەکە لەمن بگەیەنێ.

عەبدولباقی خان ناچار بوو لەشاری (خان تومان) بمێنێتەوە، کەچەند سەعاتە ڕێیەك لە (عەترئاوا)وە دوور بوو. من لەپێش ئەوەوە بەڕێ کەوتم و دوای شەش(٦)سەعاتە ڕێ، ڕۆژی (٢٤ی فوریە – شوبات[٦]) گەیشتمە (حەڵەب).



(٦) مەبەست لە (١٧٣٧/٢/٢٤ن)ە.

# ١٠

## پارێزگەی حەڵەب ـ ڕێزی نوێنەران بەرامبەر گەورە باڵوێزی ئێران ـ نەخۆشیی ئافرەتان

پارێزگەی حەڵەب لەچەند بەش و دەڤەرێك پێكهاتووە: ئادانا، بالیس، بیرجیك، حەڵەب، ئادز، كلیس و معەڕە.

شاری حەڵەب لە چواردە (١٤) گەڕەك و چواردە هەزار خانوو و مزگەوتێكی زۆر و گەرماوی گشتیی پێكهاتووە.

دەڵێن بەرلەوەی شاری حەڵەب دروست بكرێ، حەزرەتی ئیبراهیم لە دوو شوێندا نیشتەجێ بووە، كەئێستا زیارەتگەی خەڵكن. ئەشكەوتێكیشی لێیە، گوایە ئەم پێغەمبەرە مێگەلەكەی خۆی لەوێدا ڕاگرتووە. هەروەها دەڵێن حەزرەتی (عەلی)ش لەم دوو شوێنەدا ژیاوە. لەولای دەروازەی (فەرەج)ەوەو نزیكی ڕێگەكە، بەردێكی لێیە موسڵمان و یەهوودی، ڕێزی بۆ دادەنێن و پێیان وایە گۆڕی یەكێك لەپەیامبەرانە. بەردێكی دیكە، لە قوتابخانەی حەڵەب هەیە، سەری ئەو بەردەیان هەڵكۆڵیوە و پێی دەڵێن (توركان). ئەوروپاییگەل ویستیان پارەیەكی زۆر بدەن و ئەم بەردە ببەن. بەڵام خەڵكەكە نەیانهێشت. وڵاتانی ئەوروپا لەم شارەدا توجارەتخانە و باڵوێزخانەیان هەیە. حەڵەب شارێكی پڕ لەناز و نیعمەتە.

كاڵەك، بستە،قەیسی و ترێ پەروەردە دەكەن. چیاكانی (بوزاغە)، (بابەك)، تا ئاقاری شارەكە نزیكن. چەند چەمێكی گەورەو بچووك لەوێوە تێپەڕ دەبن.

عەبدولباقی خان ڕۆژی (١٥ی فوریە ـ شوبات) گەیشتە (عەترئاوا) و پاشای شاریش ڕێز و نەوازشی بەرامبەری نواند. بەیانی ئەو ڕۆژە، لەتەك پیاوان و گەورە پیاوانی ناوچەکەدا، بەپیادە و سوارییی، خۆیان بەشاردا کرد. سێ ڕۆژیش دوای ئەو، گەورە باڵوێزی عوسمانی گەیشت و پێشوازیی گەرمتریان لەوکرد و چەند گوللە تۆپێکیشیان تەقاند. عەبدولباقیخان، چاوەنواڕی دەکرد پێشوازیی وا گەرم لەویش بکرابایە. لەم ڕووەوە چونکە ئەوەی کە دەبوو بۆ ئەمیش بکرایە، نەکراو پێشوازیی گەورەتر لە گەورە باڵوێزی تورکیا کرا، ئەم کردەوەیەی بەسووکایەتییەکی گەورە بۆ سەرخۆی زانی و بەتەتەرێکی تایبەتدا، ڕاپۆرتێکی بۆ (نادرشا) نووسی. هاوڕێکانیشی ناڕازی بوون و یەکێکیان کە لەناو ئەو پۆلە ئێرانییەدا دیارتربوو، وتی: ئەمجۆرە کردەوانە، بۆ پەیماننامەیەکی درێژخایانی ئاشتی پەسەند ناکرێ و (نادرشا)ش تۆڵەی ئەم سووکایەتی پێکردنەی باڵوێزەکەی دەکاتەوە.

باڵوێزانی فرەنسە، ئینگلیز، هۆڵەند ـ یش هەریەکەیان وەرگێڕی خۆیان بەناوی پیرۆزبایی کردنەوە ناردە لای عەبدولباقیخان و میوەی وشك و مرەبا و شەربەتیان بەدیاری بۆ نارد.

لەبەرئەوەی گەورە باڵوێزی ئێران چەند جارێك وتبووی هەرکاتێ پەیکەرێکی شای فرەنسە، بەدیاری بۆ شای خۆیان بباتەوە، یەکجار سوپاسگوزار دەبێ. بۆ ئەمە، چوومە لای باڵوێزی فرەنسە و ئەویش وێنەی ڕوخساری پاشای فرەنسە، کەکاری وێنەکێشێکی بەتوانای فرەنسی بوو، بەگەورە باڵوێز پێشکەش کرد. گەورە باڵوێزیش دوای ئەوەی بەشان و باڵی ئەوکارە هونەرییەیدا هەڵدا، ئەو وێنەیەی وەك خەڵات بەشای ئێران، زۆر بەشایان زانی و لە ژوور سەری خۆیەوە، لە ژووری میوانداریی هەڵیواسی و تا شەوی پێش ڕۆیشتنیش، هەر هەڵواسرابوو. لەکاتی مانەوەشیدا لەحەڵەب، چەند جارێك لەتەك گەورە باڵوێزی سوڵتان و حاکمی شاریشدا، سەردان و هامووشۆی کرد. کە لە حەڵەبیش دەرچووین، سەردانی (کلیس)ی باکووری ئەو شارەمان کرد و پاشان لە ڕۆژی هەشتەمی مارتدا، چوار سەعات بەڕێگەیەکی قوڕولیتەدا ڕێمان کرد، کە تێپەڕین و ڕێگەکردن پیایدا زۆر دژوار بوو.

دوای هەشت سەعاتە ڕێ، گەیشتینە (قزل حەسار) و شەویشمان هەر لەوێ بەسەر برد. عەبدولباقیخان پێی خێراتر هەڵگرت و لەشوێنێکی ژووروی شاردا دابەزی و شەو لەوێ مایەوە و هەمووشمانی ناچارکرد چاودێریی کەلوپەلی ڕێبواران و هاوڕێیان و کەژاوەکانیش بین، تا لە قوڕولیتە دەربازیان بکەین.

ئافرەتەکان لەکەژاوەدا سەفەریان دەکرد، تا لەلایەکەوە سەلامەت بن و لەلایەکی تریشەوە هەر دوو ئافرەتیش لە کەژاوەیەکدابن. ئێرانیگەل خوویان بەوەوە گرتووە کە لە سەفەر و لەجەنگیشدا، ژنەکانیان لەتەك خۆیاندا بێت. تورکەکان وانین. عەبدولباقیخان و هاوڕێکانی، ژنەکانی خۆیان لەتەك خۆیاندا هێنابوون. لەقوستەنتەنیەش چەند کەسێکیان بەپارە کڕیبوو. وەك دەیانووت هەموویان جوان و بەڕێز و خاوەن هونەر بوون. هەندێکیان موزیکیان دەژەند و هەندێکیشیان بەباشی گۆرانیان دەچڕی. هەندێکیشیان قولابچینییەکی بێ وێنەیان دەکرد. عەبدولباقیخان، دوازدە (١٢) ژنی هەبوون. کەریم بەگ دە(١٠) ژن و ئەوانیتریش بەگوێرەی لێ ڕابینی خۆیان. (خواجەباشی) یەك، لەتەك کاروانەکەدا بوو، چواردە (١٤)ژنی بۆ حەرەمی نادرشا بەڕێ دەکرد و دوازدە (١٢) ژنیشی بۆ (برایم خان)ی حاکمی تەروێز پێ بوو، کەدەبووە برای نادرشا. چاودێریی سەرلەبەری ئەمانەش بەئەرمەنییەك سپێردرابوون. ئەمیش بەوپەڕی توانایەوە ئەم ئەرکەی بەجۆرێك بەرامبەر ئەم گەورەیەی خۆی بەجێ هێنابوو، کەڕێی نەدەدا چاوی پیس و خراپ بەکەژاوەکاندا بگێڕن. چاودێریکارێکی تر، کە بەئەندازەی ئەم توند نەبوو، کارەکەی بەئاسایی بەڕێوە دەبرد. هەردووکیان هاتنە لای من و ڕێگەی ئەوەیان پێدام، ئەگەر بمەوێ دەتوانم ئەوەی کەبەم سەختییە، شاردراوەیە، ببینم.

خەڵکی خۆرهەڵات پێی وایە هەرچی ئەوروپی بێت، تێکڕا سەریان لەکاری پزیشکی دەردەچێ. لەبەرئەمە هەرکاتێ لەتەك یەکێکیاندا سەفەر بکەیت، ئیتر وەك پزیشك سەیری دەکەن و پێی دەڵێن: حەکیمباشی. لەقوستەنتەنییە باوڵێك دەرمانم بۆ خۆم کڕیبوو. هەمیشە لەگەڵ خۆمدا دەمگێڕا. ئەوانەش کەلەگەڵم بوون، جگەلە گەورە باڵوێز و ئەوانیتر کەدەیانناسیم، هەموویان پێیان وابوو پێم نەڵێن پزیشك و حەکیم باشی، ئەوە بێ حورمەتییان پێ کردووم.

لەم سەفەرەشدا چونکە زوو زوو ئاووهەواو و خۆراکیش دەگۆڕدران، بۆیە ماندوویی سەفەر بەهەمووانەی دەنواند. لە هەمووانیش زیاتر، تەندروستی هەندێ لە ئافرەتەکان تێکدەچوو. یەکێك لەژنە تایبەتەکانی نادرشا و ژنێکی ئیبراهیم خان ـ یش تەندروستییان ئالۆزا. چاودێرە ئەرمەنییەکەیان هاتە لام و داوای یامەتی لێکردم و وتی: جوانترین و خۆشەویستترین کەنیزەیەکی نادرشا نەخۆشە، کەچەند ڕۆژێکە نەهیچ دەخوات و نەدەخەوێت، ئەگەر بەبێ ئەو ژنە، بۆلای نادرشا بچێتەوە، داماو دەکرێت. منیش زۆر بەڕاستی پێم وت: کەپزیشك نیم، بەڵام ئەو بڕوای پێ نەکردم و هەر پێی بۆ چارەی نەخۆشەکەی دادەگرت. پێم وت: ئەگەر نەخۆشەکە نەبینم، ناتوانم دەرمانی بدەمێ. بەم قسەیە رازی بوو، کەمێك بیری کردەوە، کە ئاخۆ دەتوانێ بڕوا بەمن بکات و لەپاکیم دڵنیابێت! بردمی بۆ ژووری نەخۆشەکە و ژنەکانی تری حەرەمی کردنە دەرەوە و ئازادیشی کردم چاو بەنەخۆشەکەدا بگێڕم. منیش دەرمانی پێویستم بۆ داناو هاتمە دەرەوە.

تازەش لە ژوورەکە هاتبوومە دەرێ، کەغوڵامباشی ـ یەکە هاتە لام و قۆڵمی گرت و بۆ ژوورەکەی خۆی بردم و وتی: دەمەوێ شتێکی گرنگت لەگەڵدا باس بکەم. دوای ئەوەی قاوەمان خواردەوە، داماویی خۆی گێڕایەوە و وتی ئەگەر بێت و یەکێك لەژنەکان نەخۆش بکەوێ، ئەم سەری تێدا دەچێ. وەڵامی خزمەتکارە ئەرمەنییەکەم چۆن دابوویەوە، بەمیشم هەروا وت. لەسەرەتادا بۆ دیتنی نەخۆشەکە، قۆرتی دەخستە ڕێم و پێمی وت ئەگەر بێت و ئاغاکەی بزانێ، دەیکوژێ. وتم کەوابوو ناتوانم کارێکت بۆ بکەم و هەستام تا لەژوورەکە بێمە دەرەوە. قۆڵی گرتم و ڕایگرتم تکای لێکردم هەرچۆنێك بێت، کارێکی بۆ بکەم. ڕازی بوو کەهەلێك بڕەخسێنێ، تا لەتەك نەخۆشەکەیدا قسەبکەم و چاوم پێی بکەوێ و سەر لەنەخۆشییەکەی دەرکەم. منیش قسەیەکەم پەسەندکرد.

کەچوومە ناو حەرەم، دوای کەمێك بردمییە ژوورێکی تاریك، پەنجەرەکانی دخرابوون. نەخۆشەکە لەودیو پەردەکەیەوە بوو، چرایەکیش لەقوژبنێکی ژوورەکەدا دەگرا. غوڵامباشییەکە چاوی بڕیبووە چاوم و نەیدەتروکاند و هەر بەشوێنمەوە بوو. نەخۆشەکەم دواند. بەغوڵام باشیم وت ئاگاداریی و زانیاریی تەواوم چنگ نەکەوتووە، دەبێ هیچ نەبێ ژازۆ (نەبض)ی بگرم و ڕووخساری ببینم و بتوانم دەرمانی بۆ

بنووسم. ڕوخساری نەخۆشەکەم لەکاتێکدا بینی، کەتەمی نائومێدیی لێ نیشتبوو. لەبەرئەوەی تکای زۆرم لێکرد، بەنابەدڵیی پەردەکەی لادا و ڕووبەندی ژنەکەیشی لەسەر ڕووخساری لادا و پرسی: ئاوا باشە؟ وتم: نا. دەبێ سەنجی چاو و ڕووخساری بدەم، تا بتوانم ڕای خۆم سەبارەت بەنەخۆشییەکەی دەرببڕم. بەتووڕەییەوە ڕووبەندەکەی لە ڕووخساری کردەوە و وتی: فەرموو. ئێستا کەتۆ دەتەوێ بیبینیت، بەئارەزووی خۆت سەیری بکە.

بۆ ئەوەش هێوری بکەمەوە، پێم وت: نەخۆشییەکەیم ناسی و دەرمانی دەدەمێ. ئەم دوو ئافرەتە، نەخۆشیی زۆری گۆڕیبوون. بەڵام جوانیم لەهیچ کامێکیاندا نەبینی. هەرچۆنێ بوو، هەندێ(کنین) و دەرمانی لەرزوتام دایە و نەخۆشەکان چاك بوونەوە.

دوو ڕۆژمان لەم پەناگە خراپەدا بەسەر برد و توانیم کەلوپەلەکانم بێنمە دەرەوە و ئەسپەکانیشم بگۆڕمەوە. ڕێگەکەمان هەڵە کردبوو. بۆیە دەبوو بەڕێگەی(عەناب)دا بڕۆین. بەڵام دانیشتووانی ئەوێ ڕایاندەگرتین، چونکە دیلی ئێرانیی لەوێ زۆر بوون و گەورە باڵوێزیش دەیوت بەگوێرەی پەیماننامەی تازە، ڕزگاریان بکات. پێیشی ڕاگەیەندرابوو کە دەتوانێ هەلومەرجی ڕاپەڕین و یاخیبوونیشیان بۆ بڕەخسێنێ، کە ڕەنگە ئاکامێکی ترسناکی لێ بکەوێتەوە. پێیان وتین ئەم ڕێگەیە و تێپەڕین بەم شارەدا، هیچی تێناچێ. لەلایەکی تریشەوە دوور نەبوو، دەیتوانی بەرتیلێکی زۆریش وەربگرێت و لە ڕێگەیەکی دیکەوە بڕوات.

* * *

# ١١

## شاری ئورفا ـ رووباری فورات

ڕۆژی دوازده(١٢ی مارت)، له (قزل حه‌سار)ه‌وه به‌ڕێ كه‌وتین و پاش سێ سه‌عاته‌ڕێ گه‌یشتینه(مه‌زار) و بۆ سبه‌ینێش به‌شه‌ش (٦) سه‌عات گه‌یشتنه سه‌رچاوه‌ی ئاوی فورات. ئه‌م ڕووباره لێره‌دا نزیكه‌ی دووسه‌د(٢٠٠)پێ پانایی ده‌بێ و له‌كاتی سێلاو و هه‌ڵچوونیشدا ده‌گاته پێنجسه‌د (٥٠٠) تا شه‌ش سه‌د (٦٠٠)پێ.

ڕۆژی(١٣ی مارت) له (بیزه)، یان (بیرجیك) ڕاوه‌ستاین، كه ده‌كه‌وێته به‌شی خۆرهه‌ڵاتی فوراته‌وه. ئه‌م شاره چه‌ندین دیواری گه‌وره‌ی هه‌یه، كه گوایه ئه‌سكه‌نده‌ری مه‌قدۆنی دروستی كردوون.

ڕۆژی (١٥) له (چارملی) و دواتر به‌شاری (ئورفا)ی حاكم نشینی (راكا) گه‌یشتین. ئه‌م ده‌ڤه‌ره له‌خۆرهه‌ڵاته‌وه به (مووسڵ) و له‌باكووره‌وه به (سه‌نجار ـ شه‌نگال) و له‌خۆرئاواوه به‌فورات و له‌باشووره‌وه به‌دیاربه‌كر هاوسنووره، ئورفا شارێكی گه‌وره‌یه و قه‌ڵایه‌كی زه‌به‌لاح و ده‌وروبه‌ری شاریش خه‌نده‌قی هه‌یه. چه‌ند كانیاوێكیشی تێدایه، كه‌دوای ئه‌وه‌ی ئاوه‌كه‌ی دێته خواره‌وه، له‌گه‌ڵ چه‌ند جۆگه‌یه‌كدا، زه‌ریاچه‌یه‌ك پێكده‌هێنن.

ئه‌م شاره چه‌ندان مزگه‌وت و ته‌كیه و خانه‌قای تێدایه، كه‌بۆ ده‌روێشه‌كان ساز كراون. هه‌روه‌ها چه‌ند كۆشكێكی جۆراوجۆریشی تێدایه. مزگه‌وتێكی لێیه، ده‌ڵێن گوایه حه‌زره‌تی ئیبراهیم په‌یامبه‌ر، ماڵه‌كه‌ی له‌وێدا بووه. موسڵمانه‌كان ڕێزێكی

زۆری بۆ دادەنێن. دیسان دەڵێن هەر لەم شارەدا بووە، کە نەمروود، حەزرەتی ئیبراهیمی هاویشتۆتە ناو ئاگرەوە.

عەبدولباقی خان دوو ڕۆژ دوای ئێمە گەیشتۆتە ئورفا و پاشای شاریش، بۆ پێشوازیی لێکردنی تا دەرەوەی شار بەپیرییەوە چوو. میواندارییەکی باشی لێکرد و بردییە کۆشکی شێخ عەلی. گەورە باڵوێزیش سوپاسی ئەم کارەی کرد. بەڵام لەم ناوەدا خەمێك ڕووی تێکرد: ڕێبوارێکی تورك، کە لە ئێران زیندانی کرابوو، گەیشتبوو، قاوی داخستبوو کەگوایە نادرشا لەبەرامبەر ئەفغاندا تێشکاوە. ئەم هەواڵەش بووە مایەی شادمانیی پاشا و تورکەکان و پاشا کابرای خەڵاتکردو لەهەمان کاتیشدا بووە سۆنگەی دڵتەنگیی و دڵگوشرانی عەبدولباقیخان. ئەم کارەش کە لەبەردەم ئەودا ڕوویدا، بەبێ حورمەتی و سووکایەتی بۆسەر خۆی زانی. عەبدولباقیخان دڵڕەشیی تورکەکانی دەناسی، بەڵام دەبووایە ددان بەخۆیدا بگرێ و بەئاشکرا بێزاریی و تووڕەیی خۆی دەرنەخات.

# ١٢

## دەستدرێژیی کوردان بۆسەر چادری باڵوێزی ئێران -

## سەرکەوتنی نادرشا بەسەر ئەفغان دا - دیداری کەشیشی عیساییانی دیاربەکر لەگەڵ عەبدولباقی خان

بەچاوپێکەوتنی کەشیشی عیساییەکان لەتەك عەبدولباقی خان دا، هەشت(٨) ڕۆژ لە (ئورفا)ماینەوە و ڕۆژی (٢٥ی مارت) بەڕێ کەوتین، لەم نێوانەدا تەتەرێك لە ئێرانەوە هات و مزگێنی بە باڵوێز گەیاند، کە بەپێچەوانەی ئەو هەواڵەی ئەو تورکە وتوویەتی (واتە شکانی نادرشا لەبەرامبەر ئەفغان دا)، ئەفغانەکان سێ جار لەبەرامبەر نادرشادا تێشکاون. ئەم قسەیەش بەهاتنی تەتەری تایبەتی ئەحمەد پاشای والی بەغداد، کەلەتەك تەتەری ئێرانییدا هاتبوو، سەلمێنرا. ئەم تەتەرە کاتێك ئەمەی سەلماند، تورکەکان پەژارە دایگرتن، بەتایبەتیش کەدڵنیایی ئەوەی دا، لەوسێ جار شەڕەدا، لەهەموو مەیدانەکانی جەنگدا بەشداریی کردووە. ئەم مزگێنییە بۆ ئێمە زۆر بەکەڵك و خەمڕەوێن بوو. چونکە ئەگەر نادرشا بشکایە، هەموومانیان لەو چۆڵەوانییەدا دەکوشت.

لە(ئورفا)وە تا (خۆش حەسار)، شار و گوندێکی تێدا نییە. دەشتێکە، بەتەنیا هەر(کورد)ی تێدا دەژین. ئەمانە دزن و باکیشیان بەپاشا نییە و ناترسن. مەڕومالات دەلەوەڕێنن. ژیانێکی ڕەوەندایەتییان هەیە و گەرمێن و کوێستان دەکەن. جارێك بەنیازی دەستدرێژیی و تالانیی، خۆیان گەیاندە ئۆردوگاکەمان و

توانیان تا  ناوقوڵایی چادرەکەی باڵوێزیش بچنە ناوەوە. پتر لە دوو هەزار ئێکۆ (نزیکەی سەدهەزار فرانکی ئێستا ـ و. فارسی) یان دزی. ئەو دەست وەشاندنەیان ئەوەندە جەسورانە بوو، کە عەبدولباقیخان لەچادرەکەیدا دەیزانی ئەگەر هەر کەمێك پێ بەر پێ بنێ، لەوانەبوو ئەویش بڕفێنن. لەبەرئەوە دەنگی نەکردووە. پێشتریش بیستبوومان کەئەم دەستەیە، دزگەلێکی بێ ڕەزان و هیچیان لەدەست دەرناچێ. ناچارماین بەوپەڕی سڵ و پارێزەوە، چاودێریی کەلوپەل و ئەسپەکانمان بکەین و پاسەوان دابنێین.

ڕووداوەکەش بەمجۆرە بوو: دەوروبەری چادری باڵوێزیان چاك قاییم کردبوو. پاسەوانیش زوو زوو هاتووچۆ و چاودێریی ڕێبوارانی دەکرد و لەوەش دەترسا باڵوێز سزای بدات. سەرەڕای ئەمانەش چرای بەر چادرەکە و ئاگریش لەدەرەوە دەسووتان. بەو هۆیەشەوە کەباڵوێز پێشتر وتبووی یەکێك لەژنەکانی، شەو لەچادرەکەی دەبن. خزمەتکار و پێشخزمەتی ژوورەکەیشی ناچار بوون بچنە دەرەوە. لەنیوەشەودا کوردەکان بەسنگەخشکێ تا ناوەڕاستی چادرەکان هاتبوونە پێش و توانیبوویان دەرگای چادرەکەی باڵوێز بکەنەوە و بچنە ژوورەوە. یەکێکیان بەشمشێری ڕووتەوە بەژوور سەری باڵوێزەوە وەستاوە و ئەوانیتریش شتە بەنرخەکانیان کۆکردۆتەوە. بەم هەڵمەتە کارامە و بێ سرتە و خشپەیە، بێدەنگیش دەرچووبوون. لەگەڵ هەڵاتنیاندا، گەورە باڵوێز هاواری کردبوو. یاساوڵەکان دەگەنە سەری، بەڵام چونکە کەسێکیان نەدیبوو، وا هەستیان کردبوو باڵوێز خەونی دیوە. ناچار چووبوونە دەرەوە. بۆجاری دووەم، بالوێز بەشێوەیەکی سامناك هاواری کردبۆوە و بەسەرهاتی شاکاری دزانی بۆ گێڕاونەتەوە و فەرمانی دەرکردووە شوێن دزەکان بکەون و هێرشیان بکەنێ. هەراو هەڵلا لە ئۆردوگا هەڵایسا و لەهەموو لایەکەوە بەچرا و بڵێسەوە دوای دزەکان کەوتن، ئەم هەوڵ و تەقەللایە کەڵکێکی نەبوو.

کوردەکان زۆر لەوە بەدەستوبرد و چالاکتر بوون، کە بە سووك و ئاسانی لەداو بکەون. جگەلەمەش شارەزای ناوچەکە بوون و بەئاسانی بۆی دەرچوون. ئەم ترس و ژاوە ژاوە بووە هۆی ئەوەی کە ئیتر دزەکان نەتوانن سوود لەو پشێوییە

وەربگرن. لەبەرئەوە هەریەکە لەیاوەرانی باڵوێز، بەچاودێریی کردنی چادرەکەی خۆی ڕاگەیشت.

ڕۆژی دوایی، دوای چوار سەعاتە ڕێ، لەو شوێنەدا چادرمان هەڵدا، کە کوردێکی هۆزی(میللی) بە داومانەوە بوو. بۆلای گەورە باڵوێزیان هێنا. فەرمانی دا گوریسی لەمل بکەن و پێیان وت یان دەبێ دزەکانی ترمان بۆ پەیدا بکەیت، یان دەتکوژین. ئەم کارە ئەنجامێکی نەبوو. چونکە یان دزەکانی نەدەناسی، یان بەلایەوە چاکتر وابوو بکوژرێ و هاوڕێکانی بەداوەوە نەکات. باڵوێزیش ئەمیانی دایە دەست (قاپوچی باشی)، کەلەلایەن سوڵتانی عوسمانی یەوە، لەگەڵماندا نێردرا بوو، تا ئەو، کاروباری دادگایی و سزادانی لەئەستۆ بگرێ.

ڕۆژی(٢٧ی مارت) دوای حەوت سەعاتە ڕێ، بەجێگەیەك گەیشتن، کە نەخواردەمەنی تێدا چنگ دەکەوت و نە جۆ بۆ ئەسپەکانمان. لەوە دەچوو فەرمانەکانی ئیمپراتۆر نەگەیشتبنە ئێرە، یان گەیشتوون و خەڵکەکە نەیاندەویست جێبەجێی بکەن. چەند ئێرانییەك سواری ئەسپەکانیان بوون، بەڵکو لەو دەوروبەرە جۆیان دەست بکەوێ. کەمێك لەولای بارەگاکەمانەوە چەند کوردێکیان لەکاتی راکشان و خەوتووییدا دیبوون. لەوە دەچوو لەوانەبن بەنیازبن شەو بێنە سەر بارەگاکەمان. خزمەتکارە ئێرانییەکان، خۆیان و ئەسپەکانیان راکێشانە بارەگاکەمان و هەندێکیان ئەوەندەیان دارکاریی کردن، خۆیان، شوێنی شتە دزراوەکانیان نیشاندابن

ئەم پۆلە کوردە، کۆچەر و ڕەوەندن و ماڵ و حاڵیان نییە و دانەوێڵە و کەرەسەی ژیانیان لەچاڵی گەورەی ژێر زەویدا دەشارنەوە، تا کەس نەتوانێ دەستیان بگەیەنێتێ.

لەکازیوەی ئەو شەوەدا، دزێکی تریش کەوتە داوەوە. باڵوێز فەرمانی دەرکرد، تا جاڕ بدەن و بەتوندی بڵێن: هەر خزمەتکارێك بەباشی چاودێریی دارایی خۆی نەکات و دزی لێ بکرێ، لووت و گوێی دەبڕدرێ..هەر ئەم فەرمانە بووە هۆی ئەوە، کەچاودێریی و ئاگاداریی زۆرتربێ و لەوەبەدوا هەر تەنیا چەند ئەسپ و هێسترێك دزران، کە قەرەبوو کردنەوەیان ئاسان بوو.

ڕۆژی بیست و نۆیەم گەیشتینە (کۆچە حەسار). ڕووبارە بەنامێکەی (نسیبین) لێرەوە تێپەڕ دەبێ و قەڵاکەیشی لەسەر تەپۆڵکەیەکە.

تەتەرێك لای ئیبراهیم خانەوە گەیشت و ڕایگەیاند: هەرچی زووە، ئەو ئافرەتانەی لەوڵاتی عوسمانی ـ یان کڕیون، بەنزیکترین ڕێگەدا، ڕەوانەی ئێرانیان بکەنەوە. فەرمان بە کابرای ئەرمەنی(سەرپەرشتیکاری ئافرەتەکان)یش درا، تا فەرمانەکە جێبەجێ بکات.

کەشیشی کەلیسای دیاربەکر سەردانمی کرد. باڵوێزی فرەنسا لەدەرباری عوسمانی دا، نامەیەکی سەبارەت بەکاروباری من، بۆ ئەو نووسیبوو. کەچی لەجیاتی ئەوەی من بۆلای ئەو بچم، ئەو بۆلای من هات، تا نامەکەی خۆی وەربگرێ. ئەم کەشیشە وتی: لەبەرئەوەی عەبدولباقیخانی لەدیاربەکر ناسیوە، حەزدەکات ڕێز و سڵاوی پێشکەش بکات. گەورە باڵوێز بەرامبەرئەم کارەی، یەکجار دڵشاد بوو. چادرێکی بەدیاری پێدا و فەرمانی دا خواردەمەنییەکی چاکی بۆساز بکرێ و بۆی ببرێ. (کەشیش)یش بەسوپاسێکی زۆرەوە وتی: بەڕۆژووە. لەلایەکی تریشەوە گێڕانەوەی خواردەمەنییەکە بۆ باڵوێز، بێ حورمەتی بوو. لەهەمان کاتیشدا پێچەوانەی ڕەوشت و خووی خۆرهەڵاتییانە بوو. لەبەرئەوە بڕیارماندا هەردووکمان پێکەوە بۆ دیتنی گەورە باڵوێز بچین. لەوکاتەدا کە باڵوێز چاك و چۆنی لەگەڵ کەشیش دا دەکرد، تەتەرێك نامەیەکی لەئێرانەوە هێنابوو، تیایدا نادرشا مزگێنی تێشکانی ئەفغانەکانی بۆ باڵوێز نووسیبوو. ئەویش تکای لە کەشیشی عیساییەکان کرد، تا ئەم مزگێنییە بۆ گەورە باڵوێزی فرەنسا لەئیسلامبول بنووسێت. کەشیشەکەش وتی: بەخۆشحاڵییەوە ئەم مزگێنییە بۆ باڵوێزی فرەنسا دەنووسێت.

ڕۆژی سێیەمی نیسان، لەتەك گەورە باڵوێزی تورکدا بەڕێ کەوتین. دوای شەش(٦)سەعات، لە(قەرەدەرە) تێپەڕین و لەوێشەوە لەدوای چوار(٤)سەعات، گەیشتینە(نسیبین)، کە لە ناوچەیەکی چۆڵدایە، دانیشتووانەکەی کوردی بەد کردارن، کە بەتەنیا هەر بەقسەی سەرۆك و شێخەکەی خۆیان دەکەن. ڕێگەکەش زۆر بەپێچ و دەورە و قوڕاویی بوو.

کەژاوەکان لەبنەوە و ئەملاولاوە، لەزەوی دەدران و ئافرەتەکانیش دوچاری دژواریی دەبوون، چونکە ئەوان زۆرتر لە مەترسیدا بوون. بۆ هەریەکێکیان ئەسپمان پەیداکرد، بەڵکو بەسواریی بڕۆن. ئەم کارەش خراپ نەبوو. چونکە ئەوان بەدرێژایی ڕێگەکە هەر زیندانی کرابوون. ئێستا ڕزگارتر بوون و دەتوانن ئەملاولایان و خەڵکیش ببینن. هەرچەندە ئەم ئاڵوگۆڕە بۆ غوڵامباشی و یاساوڵەکان ئاسان نەبوو، بەڵکو دەردەسەریی بۆ دروست دەکردن. چونکە هەرکەس لەڕاست و چەپەوە، سەیری ئافرەتەکانی بکردبایە، هاواری تووڕەیی ئافرەتەکان بەرز دەبووەوە، جنێویان دەدا و زوو زوو پێش دەکەوتن و دەگەڕانەوە، تا چاکتر چاودێریی بکرێن.

ماوەی(٨)سەعات ڕێگەمان بڕی. لەم چۆڵەوانییەدا خواردەمەنییەك چنگ نەدەکەوت. کەسیش سەر کەسی نەدەپەرژا. هەرکەسە بەرپرسی خواردەمەنی خۆی بوو، ئەوەی کە دەستمان پێی ڕادەگەیشت: شیرینی، برنج، پەنیر و میوەی وشك بوو. جۆـش چنگ دەکەوت، بەڵام ئاوی خواردنەوە، کێشەی گەورەی ڕێبواران بوو. چەند جۆگەیەکی بچووك لەم ناوەدا بوون، کە کورد و عەرەب، بۆ پاراوکردنی خۆیان و ئاژەڵیان و کشت و کاڵێکی کەم، کەڵکیان لێ وەردەگرتن.



# ١٣

## لەدیجلەوە تا مووسڵ ـ مردنی شێخ عەلی موجتەهید ـ لەتەك عەبدولباقی خان دا

لە(١٠ی نیسان)دا، لەڕۆخی ڕووباری دیجلە و کەمێك دوورتر لە مووسڵی کۆن، کە هەر (نەینەوا)ی پێتەختی ئاشوورییەکانە، چادرمان هەڵدا. بەدیتنی ئاوە جوانەکەی دیجلە، هەمووومان کەوتینەوە بیر ئاوە ناخۆشەکانی چۆڵگە وشکەکان. تاتوانیمان لێمان خواردەوە و تێنوێتیمان شکاند. لەملاولەولای مووسڵی کۆنەوە، گەلێك بەردی خانووبەرەی لێ بڵاو بۆتەوە، کە بەڵگەی کاولبوونی ئەوشارەیە. (ئەبولفیدا) ئەم شاری مووسڵەی لەخۆرهەڵاتی دیجلە و لەئاست مووسڵی تازەدا دادەنێ، کەڕەنگە لەگەڵ(تەل توبە)دا لێی تێکەڵ بووبێ.

لەم شارەدا بوو، کەشێخ عەلی، ئەو مەلایەی هاوڕێی گەورە باڵوێز بوو، بەهۆی نەخۆشی سنگەوە مرد. پیاوێکی گەلێ زانا و شارەزابوو. لەکۆبوونەوەی مەلایانی ئێرانی لەئیسلامبول بەشداریی دەکرد و لەتەك زانایانی ئاییینی لەتورکیاشدا باس و لێکۆڵینەوەی زۆر بوو، هەموویان بەدەستییەوە زاکەیان دەهات و قسەی لەسەر قسەیانەوە بوو.

مردنەکەی بووە هۆی خەم و پەژارەی لەڕادەبەدەری باڵوێزو یاوەرانی. چونکە بەلایانەوە پیاوێکی گەورەو تەنانەت پیرۆزیش بوو. مرۆڤێکی دەست کورت و نەدار بوو، دڵبەستەی ماڵی دنیا و منداڵ نەبوو. کە مرد، تەنیا(٢٠٠) سکەی (وەنیزی) لەگیرفانی کەواکەیدابوو.

ڕۆژی (١١ی نیسان)، دوای بەڕێکردنی جەژنی قوربان، بەڕێ کەوتینەوە و گەیشتینە مووسڵ. باڵوێزی تورکیا، کەببووە پاشای ئەم شارە، بەڕێزەوە میوانداریی لەگەورە باڵوێزی ئێران کردو بۆ ناو چادرەکەی خۆی ڕێنوینی کرد.

(ڕۆژی ١٣ی مایس) لەگەڵ پاشا و چەندان گەورە پیاوی شاردا، بەموزیك و ئاپوورەیەکی زۆری شارەوە، لەتەك ئاهەنگی موزیك و تەقاندنی چەند گوللە تۆپێکدا، بەڕێ کەوتین. بەڵام خەڵکەکە نەیانویست بچینە ناوشار، ناچار لەکەناری دیجلەدا چادرمان هەڵدا.

بۆ داوای لێبووردن لەو هەڵوێست نواندنەی لەشێوەی سووکایەتی پێکردندا بوو، پاساویان بەوە هێنایەوە گوایە ویستوویانە تێمان بگەیەنن، کە جەماوەر یاخی بوون و شۆڕشیان کردووە و پاشای تازەی شاریان خۆش ناوێ و لێی ناترسن! بەڵام عەبدولباقی خان هەستی کرد دەیانەوێ کارێك بکەن، تا زووە ناچاری بکەن لێرە نەمێنێ. بۆیە لەم بارەیەوە گلەیی زۆری هەبوو. کەچی نەك هەر تەنیا گوێیان لەگلەییەکانی نەگرت، بەڵکو گوێیان بە نامەی ئیمپراتۆری عوسمانییش نەدا، کە بۆی نووسیبوون: باڵوێز و یاوەرانی، هەرجێگەیەکیان پێخۆش بوو، تیایدا بژین، یان ئارەزووی چییان کرد، دەبێ بۆیان ساز بکرێ ـ تەنانەت(مەنجەڵ)ێکیشیان پێویست بوو، نەیاندانێ. پاشا هەرئەوەندەی لەدەست هات، کەمێ خۆراکیان بۆ بنێرێ. باڵوێز و یاوەرانی چاوەنواڕ بوون ئالییك بۆ وڵاخەکانیشیان بکڕن.

# ١٤

## لەمووسڵەوە تا بەغداد و سەیروسەمەرەی

## سەر ڕێگە ـ نەوت لەکەرکوك

لەمووسڵەوە بۆ بەغداد، دوو ڕێگەی هەیە: یەکەمیان لەبەری لای ڕاستی دیجلە و بەبیاباندا دەچێتە سەر ڕێی(تکریت).

لەمووسڵەوە تا عێراق، شەش (٦) ڕۆژ ڕێیە. ئەم ڕێگەیە تا تکریت، (شاپور)[٧]ی کوڕی ئەردەشێری پاپەکان دروستی کردووە.

لەباکووری خۆرهەڵاتی دیجلەوە کەناڵێکی ئاو دەردەچێ، کەپێی دەڵێن (عوششاقی) و ئەفسەرێکی خەلیفە: متەوکیل[٨]، ئەو کەناڵاوەی بۆ ئاودانی

---

(٧) شاپوری کوڕی ئەردەشێری پاپەکان (٢٤٢–٢٧٢ز)، دووەمین پاشای ئیمپراتۆری ساسانی یە و هەرئەمیش بوو فەرمانی دەرکرد بەشەکانی (ئاڤێستا)، بەتایبەتی ئەو بابەتانەی پێوەندییان بە پزیشکایەتی و ئەستێرەناسیی و جوگرافیاوە هەیەو لە(هیند) و (یۆنان)دا پەرت و بڵاون، کۆبکرێنەوە. هەرچەندە بەر لەمیش (وڵخش)، یان (بەلاشی ئەشکانی) و (ئەردەشێر) بەهاوکاریی (تەنسەر) کتێبێکی ئایینیان کۆکردبۆوە.

بنەماڵەی شاپووری کوڕی ئەردەشێر، بەڕێچەڵەك کوردن و دامەزرێنەری ئیمپراتۆری ساسانی (٢٢٤–٦٥٢ز)ن. (و.کوردی).

زەوییەکانی دەوروبەری لێدابوو. هەر لەم دەوروبەرەشدا، چاڵە نەوتێکیان دۆزیبۆوە.

دووەمین ڕێگە، کە لە مووسڵەوە بۆ بەغداد دەچێ، لەبەری لای چەپی ڕووباری دیجلەوەیە و بەکەرکووکدا تێدەپەڕێ. ئەم ڕێگەیەیان دوورترە، بەڵام چاکتر و ئاسانترە، کە ئێمە ئەم ڕێگەیەمان هەڵبژارد. پانایی ڕووبارەکە بۆ گەمیە لێ خوڕین دەست دەدات، بەڵام چونکە پردەکە ڕووخابوو، سێ (٣) ڕۆژ ماینەوە، ئەوسا بەگەمیە ڕۆیشتین.

لە (١٩)ی مانگی نیسان دا گەیشتینە (کرملیس)، کەگوندێکی گەورەی ئاسووری نشینە و لەدوای دوو (٢) ڕۆژ ڕێگە ڕۆیشتن، لە کەناری (زێی گەورە) چادرمان هەڵدا. ڕووباری (زێی بچووك) لە خوارترەوەیە. ئەم ناوچانە کوێستانین و یەکێك لەشارە گرنگەکانی ئەم ناوچەیە، شاری (شارەزوور)ە، کەناوەندی فەرمانڕەوایی ئەم پارێزگەیەیە و دەکەوێتە خۆرهەڵاتی بەغدادەوە.

(ئەبولفیدا)[٩] ڕووباری (زێی)ی بە (شێت)، یان(تووڕە) ناوبردووە، چونکە زۆر خوڕ و سێڵاو ئاسایە.

عەرەبەکان و دانیشتووانی ئەم ناوە، بەکەڵەك، یان گەمیە و خیگەی فووتێکراو لەم چەمە دەپەڕنەوە. ئێمەش چەند جارێك هەر بەم کەرەسانە لەم چەمە پەڕینەوە. جارێکیان کە(با)ی گەمیەکەم فش ببووەوە و لەوانەبوو نقووم بین، ناچار بووین هەندێ لەکەلوپەلەکانمان فڕێدەینە ناو ئاوەکەوە، بۆ ئەوەی خۆمان ڕزگار بکەین.

ڕۆژی (٢٣ی نیسان) لە (چەمەن - چیمەن) چادرمان هەڵدا. ئاوی ئەم ئاوە، بریتییە لەئاوی هەندێ وردە جۆگە.

سەرەتا کە هاتینە ئێرە، ئێرانییەك چوو دارێك ببڕێتەوە، مارێك پێوەیدا، زریکەی دەگەیشتە ئاسمان. بەهاوارییەوە چووین، کەگەیشتینە سەری، دیتمان

---

(٨) متەوەکیل: مەبەست لەخەلیفەی عەباسی: متەوەکیل (٨٤٧ – ٨٦١ز)ە. (و. کوردی).

(٩) ئەبولفیدا: ئیسماعیل، الملك المؤيد (١٢٧٣ – ١٣٣١ز)، میرێکی عەرەب و مێژوونووس و جوگرافیزانە. کتێبی بەناوی: (تقويم البلدان) و (المختصر فى اخبار البشر)ەوە هەیە. (و.کوردی).

لەسەر زەوی درێژ بووە و دەمی کەف دەچێنێ. هۆی ئازارەکەی پێ وتین. لەولاتریشەوە مارێکی گەورەمان بینی، کوشتمان و لەت و پەتمان کرد. بەڵام تەقەللای چارەکردنی دادێکی نەدا و مرد.

لە (٢٥ی نیسان)دا گەیشتینە شاری ئاشوورییەکان، کە هێشتا کەلاوەکانی شارەکە مابوون. ئەم شوێنە لەنزیك (تەنگە بوغازی)یە، کەدەکەوێتە شوێنی بەیەك گەیشتنی زێی بچووك و ڕووباری دیجلە. دەڵێن دارستان و گاشەبەردەکانی ئەو شوێنە، لانەی شێرە. لەسەر چەمکە پردێکی تازەیان دروستکردووە، کەناوی (پردی زێڕ = ئاڵتون کۆپری)یە. ڕۆژی دوایی، دوای چوار سەعات ڕۆیشتن بەڕێی (گویَ تەپە)دا، گەیشتینە (کەرکووك[١٠]).

---

(١٠) کەرکووك: ئەم شارە لەدەشتاییەکدا هەڵکەوتووە، کەچەند تەپۆڵکەیەك بەمەودای جیاجیا، لەدەوروبەری دەبینرێن.

قەڵا و وارشێکی لەسەر بەرزاییەکی سەکۆ ئاسا هەیە. جۆگەیەکی بەناوی(کاسە سو) لێیە و مەڵبەند و نشینگەی پاشای ئەم دەڤەرەیە. دەڵێن(شارەزوور)، (قوباد)ی کوڕی فەیرووزی ساسانی درروستی کردووە و دەکەوێتە باشووری خۆرهەڵاتی کەرکووك و لەنێوان(ئەربیل و سینا)ی شاری سەر سنووری ئێراندایە. لە (مەیدان)ەوە تا ئاتەشگەتەی ئازەربایجان، نیوەڕۆیە و بۆ بەغدادیش هەشت (٨) ڕۆژە ڕێیە و بۆ مووسڵ پێج (٥) ڕۆژە ڕێیە و بۆسەر سنووری ئێرانیش دوازردە (١٢) سەعاتە. (بەپێی قسەی جوگرافیزانی تورك)، شوێنێك لەنزیك شارەزوور هەیە، مەزاری(ئەسکەندەر)ی لێیە، قەڵای (گوڵ عەنبەر)یش لەدامێنیایەتی و لەدەشتێکی بەرین و فراواندا دروستکراوە.

سەرنج:

*- کاسەسو: مەبەست لەچەمی (خاسە)یە.

**- قوبادی کوڕی فەیرووزی ساسانی: مەبەست لەقوبادشا (٤٩٠-٥٣١ز)ی ساسانی و باوکی ئەنۆشێروانە، کە (مەزدەك) لەسەردەمی ئەمدا دەرکەوت و هەر ئەمیش فەرمانی کوشتنی دا. (و. کوردی)

***- سینا: مەبەست لەشاری (سنە)ی ئێستای خۆرهەڵاتی کوردستانە. (و.کوردی).

پاشای کەرکووک لەژێر خێوەتەکەیدا میوانداریی نانی نیوەڕۆی عەبدولباقی خانی کرد و بۆ پێشوازیی هاتنیشمان بۆ ناوشار، چەند گوللە تۆپێکی تەقاند. بەڵام داوای لێکرد نەچێتە ناوشار، چونکە لەوە دەترسا لەنێوان پیاوانی باڵوێز و یاساوڵەکانی شاردا، تێکهەڵچوونێك ڕووبدات. لەبەرئەوە لەنزیك شار خێوەتمان هەڵدا. بەدرێژایی ئەو شەو و ڕۆژەی لەوێ ماینەوە، باران خۆشی نەکردەوە، کە بۆ ئێمە بووە سۆنگەی چەرمەسەریی. چونکە ناچار بووین هەموو شتەکان بگۆڕین. تەنانەت ئەسپەکانیش. دیلەکان و هەندێ لەئافرەتەکان و چەند کەسێکی تریش، لەباڵوێز جیابوونەوە، تا لێرەوە یەکسەر بچنە ئێران. ئەوانیش ڕێگەی (هەمەدان)یان هەڵبژارد و ملی ڕێگەیان گرت و بەڕێ کەوتن.

بەماوەی دووسەعاتێك لەولای کەرکووك و لەکەناری ڕێگەی کەرکووکدا، تەپۆڵکەیەکی لێیە، پێی دەڵێن (باباگوڕگوڕ). ئەگەر لەوێ زەوی هەڵکەندرێ، شتێك دێتە دەرەوە، کە لەهەوای ئازاد دا دەسووتێ و ئاو دەکولێنێ. بەڵام ئەگەر خۆڵ و گڵ، بەسەر بڵێسەی ئاگرەکەدا بکەن، دەکوژێتەوە. کەمێك لەولاتر و لای خۆرئاواوە، سێ چاوگە نەوتی لێیە، کە بەقەرایی جۆگەیەکیان لەبەر دەڕوات، ئەگەر لۆکە، یان پەڕۆیەکی ئاگراویی بخەنە ئەوێوە، قرمەیەکی گەورەی دێت و بڵێسەیەکی بەرز هەڵدەستێ. تاکاتێك کە چەورایی نەوتەکە بمێنێ، ئەو کڵپەیەش بڵێسە دەسێنێ و دوای تەواو بوونی نەوتەکە، دەکوژێتەوە. هەر لەو نزیکانەدا کانییەکی لێیە، کە (ڕەزین)ی لێ دێتەدەر، کەهەر (قیر)ەو بێت و کەسێك ئاگای لەخۆی نەبێ، پێی تێ بکەوێ، تیایدا دەچەقێ و ئیدی ناتوانێ لێی بێتەدەر. چونکە زۆر چاك دەگیرسێ. لەڕێی(داکوك: داقوق)، کە هەشت سەعاتە ڕێ لەوێوە دوورە، لەنزیك چەمێك، کەهەر بەو ناوەوەیە، کانی و سەرچاوەی نەوت بەرچاو دەکەون. لەم شوێنەدا بوو، کە تەتەرێك لەئێرانەوە هات و مزگێنی ئەوەی هێنا، کە (نادرشا)، قەڵای (قەندەهار)ی گەمارۆ داوە.

لەڕۆژی (١) مانگی مایس دا، پاش شەش (٦) سەعاتە ڕێ گەیشتینە (توزخورما)، کە گوندێکی گەورەیە. لێرەدا کە (ئاو) دەبێ بەهەڵم، (خوێ)ی لێ دروست دەبێ. ئەم گوندە داری خورمای هەیە و ناوەکەیشی لەدوو وشەی (دوز) واتە (خوێ) و (خورما) وەرگیراوە. کانە نەوتی زۆریشی لێیە. نەوتەکەی بەسەتڵ

و جام هەڵدەێنجێنن و کەڵکی لێ وەردەگرن. پاش ئەوەی ماوەیەك سەتڵە نەوتەکە دادەنێن، ئەوسا دەنیشێ و بەشەکەی سەرووی بۆ سووتان بەکار دەبەن.

لەم شارەشدا وەك شوێنەکانی تر، کە وتمان، لەخواستنی کەرەسەی ژیان و یارمەتی خۆیان دەپاراست و جارناجارەش ناچار دەبووین پێداویستییەکانمان بەپارە بکڕین.

ڕۆژی دوایی، ڕاسپێردراوەکەی (ئەحمەدپاشا)ی والی بەغدادمان پێگەیشت، کەبۆ پێشوازیمان ناردبووی. باڵوێز، کە لە ماندوویی و لەرزوتای درێژخایەنی ڕزگاری بوو، لەنوێنەکەی هاتە دەرێ و سواری ئەسپەکەی بوو.

دوای نۆ (٩) سەعات ڕۆیشتن، گەیشتینە (کفری)، کەهیچ کەسێك و هیچ شتێکی تێدا نەدەبینرا. ئەم شارە سەر بەدەسەڵاتدارێتی والی بەغداد بوو، پاشا (والی) کەسێکی بۆ بەپیرەوە هاتنمان ناردبوو، هاوکات ئەوەیشی پێویستیمان پێی بوو، بۆی هێنابووین. بەرنامەی ڕێکخستنەکەی پاشا، بەڕێکوپێکی بەڕێوەچوو.

ڕۆژی (٣ی نیسان) گەیشتینە (قەراتەپە:قەرەتەپە) و بۆ سبەی شەویش بە (نارین سو) گەیشتین، کە چەمێکی گەورەیە و پاشانیش بە (پل عەباسی) گەیشتین، کە چەند ماڵێکی لێ بوو. لەشەش (٦)ی مانگی نیسانیشدا لە کاروانسەرای نزیك ڕووباری (دیالە) چادرمان هەڵدا.

ئەم ڕووبارە لە دەوروبەری (شارەزوور) سەرچاوە دەگرێ و لە(قزل رەبات) زیاد دەبێ و چەند چەمێکی تری تێکەڵ دەبێ و لە(شەهرەبان:شارەبان) تێدەپەڕێ و دەڕژێتە دیجلەوە.

ڕۆژی دوایی، دوای (٧) سەعات ڕێکردن، لە (یەنگیجە) تێپەڕین، کە گوندێکی گەورەیە. دوو ڕۆژیش دواتر لە ڕۆخی دیجلەدا، بەرامبەری (ئیمام مووسا)ی کوڕی جەعفەری ساق–یەکێك لە دوازدە ئیمامی شیعەیان، چادرمان هەڵدا، ئەحمەد پاشاش لە نزیکی ئەم گوندە چادری هەڵدابوو، خۆیشی بەتایبەتی بۆ میوانداریی و بەخێرهێنانی گەورە بالوێزی ئێران بۆ ئێرە هاتبوو، تا ئەوەی لە میوانداریدا پێویستە جێبەجێی بکات. ئاوی دیجلەش هەڵچووبوو، ئەملاولای بەغدادی بەتەواوی گرتبۆوە. ئەحمەد پاشا نەیتوانیبوو لەڕێگە ئاساییەکەوە خۆیمان بگەیەنێتێ و بیرێکی چاکی دیکەشی کردبۆوە، چەند گەمیەی ئاسایی و چەند دانە بایەوانداری هۆڵەندی و کەشتییەکی بچووکیشی بۆ پەڕاندنەوەی ئێمە، لەئاوەکە

بەڕێ خستبوو. (لە بەسرە جۆرێك گەمیەی سەربەستراو دروست دەکەن کەبەوە لەدیجلەوە، لەڕێگەی نێوان بەغداد و هندستانیان پێواوە و شتومەکیان پێ بردووە و هێناوە. هەر بەهەندێك لەو گەمیانە تا (دیاربەکر ـ یش هاتوچۆیان کردووە).

گەورە باڵوێز و هەندێ لە هاوڕێییانی بەرجەستەی، سەردان و زیارەتی ئیمامانیان کرد و لەلایەن پاشاشەوە ئەوپەڕی ڕێز و نەوازشێك کە لەم کۆڕانەدا پێویستە، لێیان گیرا.

دوای نانی نیوەڕۆ، سێ (٣) ئەسپی ڕەسەن، بەڕەخت و زەمبەری زیوچنەوە، خەڵاتی عەبدولباقیخان و جێنشینەکەی و مەلاباشی کرا. من بەیارمەتی خواستن لە گەورە باڵوێزی ئێران، زووتر لەوان، بۆ بەغداد چووم و لەوێ چاوەنواڕیان مامەوە.

گەرمای ئەم ناوچەیە زۆر زۆرە. لەم ماوەیەدا تەتەرێك لەئێرانەوە هات، نامەیەکی بۆ باڵوێز و نامەیەکیشی بۆ ئەحمەد پاشا هێنا بوو، هەواڵی ئەوەی تێدابوو، کەئەفغانەکان لەتەك نادرشادا کردەوەیەکی باشیان نەبووە.

## ١٦[١١]

# لەبەغدادەوە بۆ خانەقین و قەسری شیرین .

# سنووری ئێران ـ پێشوازیی شایانەی عەبدولباقی خان لەگەورە باڵوێزی عوسمانی لەکرماشان

عەبدولباقی خان لە زیارەت گەڕاپەوە و[١٢] ڕۆژی شەش (٦ی حوزەیران) کەوتینەڕێ. دیجلە و دیالە بەجۆرێك هەڵسابوون، ناچار بووین هاوڕێکانمان و داراییەکانمان بەگەمیە لەئاو بپەڕێنینەوە. زۆریشمان لەئەسپەکانمان کرد، تا دوو کیلۆمەترێك بە مەلە ئاوەکە ببڕن. لەوبەری ئاوەکەوە هەموو کۆبووینەوە و چاوەنوارمان کرد تا ئەسپەکان بحەسێنەوە و دیسان هێزیان تێبێتەوە.

دووسەعاتێکی پێچوو، لەپردی دیالە پەڕینەوە، کە بە فەرمانی ئەحمەدپاشا سازکرابوو. بۆ ئەوەش تینی گەرما بشکێ، تاعەسری ئەو ڕۆژەش ماینەوە. شەوێ کەتینە ڕێ و (٩) نۆ سەعات ڕێمان کرد، ڕۆژی دوایی گەیشتینە (بەهریز)* و دوو ڕۆژ لێرە ماینەوە، تا باڵوێزی تورکیا بگات.

---

(١١) بەشی (١٥) هەم، شتێکی وا گرنگی تێدانەبوو، شایانی وەرگێڕان بێت.

(١٢) واتە لەزیارەتی مەزاری حەزرەتی عەلی و ئیمامەکانی تری شیعەمەزهەب گەڕایەوە، کەلەبەشی(١٥)دا، باسی کرابوو.

* بەهریز: بەهرز ـ یشی پێدەڵێن

ئەم باڵوێزە پەلەی جێهێشتنی بەغدادی نەبوو، چونکە سڵی ئەوەی دەکرد نەوەك لەئێراندا پێشوازیی باشی لێ نەکرێ. لەبەرئەوەی لەتورکیاش هەڵسوکەوتێکی شایانیان بەرامبەر عەبدولباقی خان نەنواندبوو. هەروەها هیواداربوو بڵاوبوونەوەی هەواڵی تێشکانی ئێرانییەکان لەدەست ئەفغانەکان، کە تازە لەبەغدادا دەنگی دابۆوە، ڕاست بێت و ئارەزووی ئەوەی دەکرد کە دیسان ئێران ئاژاوەی تێبکەوێتەوە، تا ئەو بەرنامانەی کە نادرشا دایڕشتوون، دەستیان لێ هەڵگرێ و بۆ ئەسفەهان بگەڕێتەوە. بەمجۆرە سەردانەکەی ئەویش کورت بێتەوە و لە بڕینی ڕێگەی (قەندەهار)، کە زۆر چەڵەمە بوو، ڕزگاری ببێ.

پێم وابوو ئەو ئاڵۆزیی و شپرزەییەی بەسەر بیر و لێکدانەوەی باڵوێزی تورکیادا هاتبوو، چاکتر وابوو دەسبەرداری کاری باڵوێزایەتیی ببێت، بەڵام پرکێشی نەدەکرد. چونکە لەخۆرهەڵاتدا گەورەکانیش هەروەك بچووکەکان، دیل و کۆیلەی پاشاکانن. ئەو وای لەخەیاڵدا بوو، تا بۆ (بابیعالی) بنووسێت، کە ژیانی لەمەترسیدایە. نادرشاش لەپێتەختەوە زۆر دوورە و نیشانەکانیش وادەردەخەن، کە لە داهاتوویەکی نزیکدا ئاژاوە لەئێرانیشدا دەقەومێ. بەم شێوەیە لەپاڵ ماستاوکردن و مامەییدا، چاوەنواڕی ئەوەی دەکرد فەرمانگەلێکی تازە دەربچن و لەبەغدادا بەهیوای سەرهەڵدانی ڕووداوێکەوە گل بخواتەوە. بۆیە لەهاوڕێی کردنی ئێمەشدا، پارێزی دەکرد. ئەمە لەکاتێکدا، کەپێشتر بەڵێنی بەئێمە دابوو، هەر بەگەیشتنی فەرمان و بڕیارەکان، بەدوای ئێمەدا بگاتە ئێران.

ئەم بابەتە عەبدولباقی خانی دوچاری گێژاوێك کردبوو، چونکە ئەو لەکاردانەوەی نادرشا دەترسا، کە نەکا باڵوێزی ئیمپراتۆری عوسمانی وەرنەگرێ. لەبەرئەمە تەتەرێکی بۆلای مستەفا پاشا نارد و تکای لێکرد بەپەلە بەڕێ بکەوێ و خۆی بگەیەنێتە ئێمە، تا درێژە بەسەفەرەکەمان بدەین. ئەم تکایەش دادێکی نەدا و تەتەرەکە گەڕایەوە و نامەیەکی هێنا، کە باڵوێز ناتوانێ لەبەغداوە بەڕێ بکەوێ و چاوەنواڕی مەکەن.

بەرەبەیانی ڕۆژی (١٠ی حوزەیران) بەناچاری کەوتینەڕێ. دوای نۆ (٩) سەعاتە ڕێ، لەسەعات (١)ی دوای نیوەڕۆدا، لەژێر هەتاوێکی سووتێنەردا گەیشتینە (شارەبان)، کە گوندێکی گەورەی باشووری بەغداد و لەخۆرهەڵاتی ڕووباری (دیالە)

دایە و هەر ئەو ئاوەی دیالەش بەکار دەبەن. خورما و لیمۆ و پرتەقاڵی چاك و هەناری نایاب و هەنجیر و ترێیی هەمە جۆرەی لێ بە بەردێن.

ئەمرۆ لەهەموو ڕۆژەکانی تری سەفەرەکەمان دژوار تر بوو، ڕەنگە بەر لە ئێمە کەسێکی تر ئاگاداری سەفەری ناچاری ڕۆژانەی ئەم ڕێگەیە نەبووبێ. هەرکە گەیشتینە (شارەبان) فەرمانم دا چادرەکەم لەسێبەری ژێر دارەکاندا هەڵبدەن، تازۆرتر لەئاسایش دابم. خزمەتکارەکە ئاوی هێنا، کە زۆر لەجێی خۆیدا بوو. ئیتر بێئەوەی سەرنجی ئەوە بدەم کە ئاوەکە سوێرە و پاشماوەی لافاوە، زۆرم لێ خواردەوە، کە بەداخەوە بەهۆی ناسازگاریی ئاوەکەوە، تووشی نەخۆشیی گەدە بووم، کە لەسەرومڕی سەفەرەکەم تاسێ (٣) مانگیش دوای گەیشتنەوەمان بەئیسفەهان، هەر لێم نەبۆوە. هەرتەنیا منیش تووشی ئەم نەخۆشیی گەدەیە نەبووم، بەڵکو سەرلەبەری ئێرانییەکانیش، کە لە من زیاتر خوویان بەماندووبوونەوە گرتبوو، تووشی ئەم نەخۆشییە ببوون. چواردە (١٤) کەسیش لەکۆیلە و کەنیزان (ئافرەتی کۆیلە)، هەر بەم نەخۆشییە مردن. دووان لەوانە ئافرەت بوون، کە یەکێکیان دوومنداڵی هەبوون و پێش مردنی دایکیان گیانیان دەرچوو.

ڕۆژی (١١ی حوزەیران)، هێشتا شەوی مابوو، کە بەڕێ کەوتین و دوای پێنج سەعات ڕێکردن، گەیشتینە (قزل رەبات) و لەڕۆخی ڕووباری (دیالە) چادرمان هەڵدا. ئەگەرچی ئاوی ئێرە کەمێك سوێرە، بەڵام چونکە لەژێر زەمینەوە دەردەهات، لەئاوی شوێنەکانی دیکە چاکتر و سازگارتر بوو. میرزا شەفیع کەماوەیەك لەمەوبەر، هێواش ڕێکردن ماندووی کردبوو، کارەکانی کردە بیانوو، تا لە ئێمە جیابێتەوە، بەڵکو بتوانێ بەخێرایی بگاتە ئیسفەهان. هەولێدا منیش لەتەك خۆیدا ببات، بەڵام عەبدولباقی خان بەهیچ شێوەیەك بەقسەی نەکرد و جەختی کردەوە کەدەبێ لەتەك خۆیدابم و وتی: گەورە باڵوێزی فرەنسا، من (نووسەر)ی نەداوەتە دەست میرزا شەفیع، بەڵکو دەبێ لەتەك گەورە باڵوێزدا سەفەر بکەم. منیش ویستم مافی ئازادی خۆم بەکاربهێنم، بەڵام باڵوێز ئەم بۆچوونەی منی خستە ڕوو، کە بوونی من بۆ یارمەتیدانی ئەو، پێویست دەبێ. منیش ئەم قسەیەم پەسەند کردو پێڕەویم لێکرد.

بۆ بەیانی، لە لێواری ڕووبارەکەوە تێپەڕین و دوای پێنج سەعاتە ڕێ، گەیشتینە (قەسری شیرین)، ئەم شارە (خوسرەو پەروێز[١٣])، بۆ (شیرین)ی خۆشەویست و دڵداری خۆی دروستکردووە. چێوەکەی یەك میلە و ڕووباری (حەلوان) بەکەناریدا تێپەڕ دەبێ. هەواکەی زۆر خراپە و تەندروستیش نییە. هەندێ جار گڕەبا، یان: ژارەبا هەڵدەکات. ئەم (با)یە یەکجار گەرم و سووتێنەر و هەڵمی گۆگردیشی پێوەیە، کە مرۆڤ هەر لەو جێیەدا، کەتیایدا وەستاوە، دەکوژێ. زۆربەی کات لەمانگەکانی (ژویە – ئوت: حوزەیران و تەمووز)دا هەڵدەکات. عەرەبەکان دەتوانن لێی دوور بکەونەوە، چونکە دەیناسنەوە، کە لە شێوەی گێژەڵووکەدایە و ماوەیەکی کورتیش دەخایەنێ. هەر کە ئەو گێژەڵووکەیەیان لێ نزیك دەبێتەوە، دەستبەجێ خۆیان بەدەمدا دەدەن و خۆیان دادەپۆشن، یان دەموچاوی خۆیان لەناو لمدا ڕۆ دەکەن. ئەم (با)یە، هەر ئازەڵێك کە خوری هەبێ، نایکوژێ، بەڵام زۆری ئازار دەدات. لەشی هەموو دەلەرزێ، جەستەیان شەلاڵی عەرەق دەکات.

ڕۆژی چواردە(١٤ی حوزەیران)، لەدوای پێنج سەعاتە ڕێ، لە (**خانەقین** عەجەم**!**) چادرمان هەڵدا، کە لە کەناری ئەم چەمە دایە. **ئەم شارە لەژێر فەرمانی عوسمانی دایە و بەشێکە لەخاکی کوردستان.** لەم شارەدا خەریك بوو ئاگرمان تێبەربێت. ئێرانییەك لەکۆمەڵەکەی ئێمەدا ئاگری کردبۆوە. بڵێسەی ئاگرەکە گەیشتبووە کۆمەڵێك پووش و پەلاشی ئەو ناوە، کە لە ماوەیەکی کەمدا گەیشتە خێوەتەکانی ئێمەش. ئەگەر حیلە و کوڕژنی ئەسپ و هات و هاوار و دەنگە دەنگی ئەوانە نەبیسترابایە، کە بۆ دامرکاندنەوەی ئاگرەکە هەوڵیاندەدا، لەوانە بوو لە خێوەتەکەدا بێئەوەی بە ئاگا بێمەوە، بە ئاسانی دەمردم. هەرکە مەترسی ئاگرم

---

(١٣) خوسرەو پەروێز: یان: خوسرەوی دووەم (٥٩٠ – ٦٢٨ز)ی پاشای ساسانی و کوڕ و جێنشینی (هورمزدی چوارەم)ە.

ئەم پاشایە لەماوەی دەسەڵاتیدا دەوڵەتی ساسانی گەیاندە ئاستێکی بەرزیی و شکۆمەندیی، کە تا ئەوکاتە، ئێران ئەو پێشکەوتنەی بەخۆیەوە نەدیبوو. تەختەکەی ناوی (تاقدیس)و ئەسپەکەیشی ناوی (شەودێز) بووە. (و.کوردی).

لەملاولاو بەرامبەرم بینی، راپەڕیم و بۆ دۆزینەوەی زووترین چارە، بە پەلە زین و ژێرزینی ئەسپەکان و قاڵی و نوێنەکانم بەدەوری خێوەتەکەدا دا، تا ئاگرەکە کوژایەوە. ئەوانیتریش هەر ئەم کارەیان کرد و ئەم چارەیە بووە هۆی ئەوەی، کەهەرچی بەجێمابێ، لەسووتان ڕزگاری ببێ.

ڕۆژی دوایی، گەیشتینە داوێنی قەڵاکەی (تەقی ئایاغی)، کەسنووری ئێران و عوسمانی جیا دەکاتەوە. ئەم شوێنە، هەر ئەو جێگەیەیە، کەیۆنانیگەل پێیان وتووە: زاگرۆس. ئێرانییەکان لەمدیوی سنوورەوە بۆ پاراستنی سنووری خۆیان، چەند قەڵایەکیان دروستکردووە: (دەرە تەنگ) لەسەر کێوێکی زۆر بڵندە، کە لە (قەسری شیرین) و (دیالە) زۆر دوور نییە. لەوێوە چووینە ناو خاکی ئێرانەوە. خەڵکی ئێرە زۆر جوانن و ئێرانیگەل هەرکاتێ بیانەوێ بەکەسێك بڵێن جوانە، پێی دەڵێن: وەکو (دەرەتەنگ)ی جوانە. قەڵای(دەرەنە)ش لەدوای(دەرەتەنگ) لەنێوانی چیاکاندایە و لەسەر سەمتی ئەو رێگەیەیە، کە بەرەو (هەمەدان) دەچێت. (گەیلانی غەرب)یش لەوبەری (دەرە تەنگ)ەوەیە.

لە (١٦ی مانگی حوزەیران)دا، بەماوەی حەوت (٧) سەعات، کێوە سەخت و بڵندەکانمان بڕی و لەوەدواش چوار (٤) سەعات ڕێگەمان کردو گەیشتینە (کرند). ئەم شارە یەکەمین شوێنی حەسانەوەمان بوو لەئێراندا. (کرند و خۆشان) لە بەرزاییەکانی (حەلوان) دایە و خەریکە وێران دەبێ. جۆگەئاوێکی سازگار لەوێوە تێپەڕ دەبێ. هەواکەی زۆر خۆشە، قەڵای (کرند) لە (دەرەتەنگ)ەوە زۆر دوور نییە، لەنێوان ئێرەو (گێلان)دا، دۆڵێك هەیە، چەمێکی پێدا تێپەڕ دەبێ. گوندی (دێی سەروو) لەپەنای ئەو دایە و ئەم چەمە بەرە و (مەندەلی) سەرەوژێر دەبێتەوە.

لە (کرند) ڕووداوێکی ناخۆش ڕوویدا: سەعاتەکەمیان دزی. دزەکە ئێرانییەکی خەڵکی ئەو ناوە بوو، کە بۆ ددان پێدانانی دزییەکەی، دارکارییەکی زۆریان کرد، بەڵام ئاشکرای نەکرد. تێکڕای ئێرانیگەل، سەعات و قوتووە تووتنی فەرەنگی (ئەوروپی)، بۆ بەکارهێنانی دەرمانی هۆشبەر (تریاك و..)، چاویلکە، قەڵەمبڕ، مقەست، ئاوێنە و لەمجۆرە شتانەیان خۆشدەوێ. ئەم شتە وردانەم، بەوانە پێشکەش کردبوون، کەلەگەڵ خۆم و هاوڕێیانی گەورە باڵوێز، لەحەڵەب و

قوستەنتەنییە پێکەوە بووین. نوێنەرانی (سوید)یش هەرئەم کارانەیان کردبوو، لەوجۆرە دیارییانە: وردە شتی سەر شانەکان بوون، کە تورکەکان ڕقیان زۆر پێی هەڵدەستێ. تەنیا سەعاتەکەمم پێ مابوو، کەچەندین جار داوایان لێدەکردم و هەموو جارێکیش بە (نا) وەڵامم دەدانەوە. دوای ونبوونی، ناچارمام سەعاتی هاوڕێکانم بەکاربهێنم. تاماوەی دووریی ڕێگەکان لای خۆم یادداشت بکەم.

ڕۆژی (١٨ی حوزەیران)، عەبدولباقی خان بەڕێ کەوت. ئەسپەکەی من کەڵکی ڕۆیشتنی پێوەنەبوو. من و خزمەتکارەکەی باڵوێز، کەدەبووایە لەتەك باڵوێزی تورکیادا بووینایە، دواکەوتین. ئەم باڵوێزە هەرچی لەتوانا هەبوو بەکاری هێنا، هەر بۆئەوەی لای دەرباری باڵا، زەمینە بۆ رازیکردنیان خۆش بکات و لەم سەفەرەی خۆش بن. بەڵام کەس گوێی بەقسەی نەدا و فەرمانیان دا، کەدەبێ ڕێی خۆی لەبەر بگرێ و بڕوات. ناچار چەند ڕۆژێك دوای بەڕێ کەوتنی ئێمە، کەوتبووە ڕێ و لە (کرند) بەئێمە گەیشتەوە.

بەیانی ئەو ڕۆژە بەڕێ کەوتینەوە و لەدوای چەند سەعاتە ڕێیەك، لەگوندی گەورەی (هارون ئاوا) خێوەتمان هەڵدا. دوو ڕۆژ دواتر، لەماوەی سێ (٣) سەعاتدا بە (زێوەری)و ڕۆژی دواتر گەیشتینە (ماهیدەشت)، ئەم دەشتە بەرینە، پەنجا (٥٠) ئاوایی زیاتری بەسەرەوەیە، هەواکەی زۆر خۆشە، لەچیاکانی دەوروبەرییەوە، ئاو دەڕژێتە ئەم دەشتەوە[١٤]، کەدەبێتە هۆی بە بڕشت بوونی

---

(١٤) شایەکانی ئێران بۆ قەربوو کردنەوەی کێشەی ئەو شوێنانەی ئاویان کەمە و بیابانن، ئاویان لەبناری چیاکانەوە راکێشاوە و لەهەندێ جێگەش عەماراوی ئاویان درووستکردووە. هەروەها کارێزیان لێداوە و بەو هۆیەوە ئاویان تا ئەو شوێنانە بردووە، کە بۆ کشتوکاڵ دەست بدات. شاعەباس، بەر لەهەموو شایەکانی سەفەوی، لەبواری فراوانکردنی کشتوکاڵ و ئاوەدانکردنەوەدا، دەست پێشخەریی کردووە. بەفەرمانی ئەو، لەچەندان شوێنی لەباردا، جۆگەی بۆ هەڵگرتووە، کەدرێژایی هەندێ لەوانە، بەتایبەتیش یەکێك لە باکووری ئیسفەهان، لەسی (٣٠) سی کیلۆمەتر درێژترە. لەدەڤەری ئیسفەهان دا عەماراوێکی گەورەی بۆ عەمارکردنی ئاو و پێویستی خەڵك و کشتوکاڵ، دروستکردووە.

زەوی و پتر بوونی دانیشتووانەکەی و لەزۆربەی شوێنەکانی تری ئەم دەڤەرە، پڕ نیعمەتترە.

ڕۆژی (٢٣ی حوزەیران) چووینە ناو (کرماشان)ەوە. ئەم شارە دێرینیەیە دەکەوێتە (١٤٠) کیلۆمەتری باشووری خۆرئاوای (هەمەدان)ەوە.

عەبدولباقی خان حاکمی کرماشان[١٥] بوو. لەبەرئەوەی لەقەڵەمڕەوی عوسمانی و بەتایبەتیش لە (مووسڵ)دا، ئاکاری ناشیرین و بێ حورمەتیشیان پێکردبوو، دەیویست تۆڵەیەکی نەجیبانە لەگەورە باڵوێزی عوسمانی بکاتەوە. فەرمانی دا تا میواندارییەکی جوان و بەشکۆ، بۆ ئەم نوێنەرەی ئیمپراتۆری عوسمانی سازبکرێ،

---

(١٥) کرمانشاه (کرماشان): ئەبولفیدا کرماشانی بە (کرمی سین)، یان (قرمسین) خوێندۆتەوە، کەدەکەوێتە (٣٦) کیلۆمەتری (حەلوان)ەوە. یەکەم دروستکردنی دەدەنە پاڵ (بەهرامی کوڕی شاپوور). لەدوای ئەو تێکچووە و ماوەیەکی زۆر هەروا ماوەتەوە، تا دووبارە(قوبادی کوڕی فەیرووز) دروستی کردۆتەوە و کۆشکێکی جوانیشی بۆ(ئەنۆ شێروان)ی کوڕی تێدا دروست کردووە. لێرەدا (تەکیە)یەکیان بۆ دەروێشان دروستکردووە. شا ـ کانی دەوڵەتی بەتوانای ساسانی ـ ش بەمەستی سەرنج راکێشانی. باڵوێزانی: یۆنان، چین، تورکستانیان لێرەدا میوانداریی کردووە. کۆشکی(شەودێز)، کە (خوسرەو پەروێز) دروستی کردووە، لێرەوە دوور نییە، لەدەشتە بەرینەکەی ئەم دەڤەرەدا، باخێکیان دروستکردووە، (٤) کیلۆمەتر پانی و درێژاییەتی و پێویستی خەڵکی ئەم ناوچەیە بەجێ دێنێ. ئەم ناوچەیە بۆ راوکردنیش، جێگەیەکی باشە.

کرماشان تا ئەم دواییانەش (سەردەمی نووسینی ئەم کتێبە) شارێکی گەورەبووە و (گەزینی)بیەکان، کەبیروباوەڕ و ڕێبازی تورکەکانیان بووە و لای ئێرانیگەلەوە جێی ڕێزو بایەخ پێدان نەبوون، شارەکەیان تالآن و کاولکردووە و بەرەو قەڵەمڕەوی عوسمانی هەڵاتوون و خۆیان شاردۆتەوە، بەشێکیش لەکرماشانیگەل بەوان دەزانن. ئەم شارە، کە لەسەرەتادا گوندێکی بچووك بووە، ئاوێکی زۆری تێدایە و خاکێکی بەپیت و بە برشتی هەیە. باخی میوەو ترێی زۆری هەیە. گەنم و پەمووی باشی تێدا دەڕوێ. لە رووی ئاژەڵداریی و شوانکارەییشەوە زۆر لەبارە و (زەعفەران)یشی تێدا بەرهەم دێت.

کە پێشوازیی و تەنتەیەکی پڕ سەیر و سەمەرە و مەزن بێت. ژمارەیەکی زۆر چادر و بارەگای جوان و ڕێك و پێك، لەشەش کیلۆمەتری شار و کەنار جادە گەورەکەیدا هەڵدرا. لەوێش دیارترین هاوڕێیان و گەورە پیاوانی شار، لەچاوەنوارِیی گەیشتنی گەورە باڵوێزدا وەستابوون. پاشا، گەورە باڵوێزی عوسمانی. دوای گەیشتنی سەیری کرد خەڵکەکە لەهەردوو بەری ڕێگەکەوە بەچەکەوە لەڕیزی ڕێك و پێکدا وەستاون. لەکاتی تێپەڕیندا بە بەردەمی ئەواندا، بەتەقاندنی چەند گوللە تفەنگێك، ڕێز و سڵاوی خۆیان ئاراستەکرد. کەگەیشتە لای ئەو چادرەی بۆ ئەویان هەڵدابوو، دابەزی. کەمێکیش دوای ئەوە، خواردنیان هێنا. گەرچی بەدەم ڕێگەشەوە چەند جارێك شادمانیی خۆی بەرامبەر ئەو خواردەمەنیانە دەربڕیبوو، بەڵام هەرگیز بەخۆیەوە نەدیبوو، کە لەمیوانداریییەکی وادا، تا ئەو رادەیە فام و نەزاکەت، بەو شێوە باڵایە بەکار برابێت. لەدوای نانخواردن، سەرەتا گەورەباڵوێزی تورکیا لەپێشەوە بەڕێ کەوت و چووە ماڵی فەرمانداری شار. عەبدولباقی خان فەرمانی بەکوڕەکەی خۆی کرد (کە لەکاتی نەبوونی ئەودا، فەرمانڕەوای شاربوو) میونداریییەکی زۆر بەشکۆ لەو میوانە بکات، تا وەڵامی ئەو بێ نەزاکەتییانە بداتەوە، کەلە تورکیا لەبەرامبەر ئەودا نوواندوویانە. لەم ڕووەوە تکای لەگەورەباڵوێز کرد، تا پەلەی ڕۆیشتن و سەفەر نەکات و ماوەیەك بمێنێتەوە و ئەم میواندارەی خۆی گەورە بکات. گەورەباڵوێزی عوسمانییش هەر بەڕاستی لەم میوانداریی و لەم شارە، زۆر شادمان، یان بەواتایەکی تر: جێگەیەکی حەسانەوەی زۆرخۆش و ئاسایشێکی لەباری پەیداکردبوو. بۆیە سەفەر و ڕۆیشتنی دواخست و ماوەی یەك هەفتەی لە کرماشاندا بەسەربرد.

# ١٧

## تاق بوستان ـ بێستوون ـ ئەکباتان ـ شارەکانی سەرڕێ ـ تا ئیسپاهان ـ چاوەنواڕیی تورکەکان

هەردوو گەورە باڵوێز بەڕێ کەوتنی خۆیان خستە سەرەتای حوزەیران و پێکەوە بەڕێ کەوتن. دوای دووسەعات ڕێگە ڕۆیشتن، لەدەشتێکدا چادریان هەڵدا. من لەڕێگە لەکاروانەکە جیابوومەوە، تا بەردە تاشراوەکان، یان بەردە هەڵکۆڵراو و نەخێشنراوەکانی تاق بوستان ببینم، کەبریتییە لەبینایەکی کۆن. ئێرانیگەل زۆرجار سەبارەت بەو بینایە قسەیان بۆ کردووم. لەقسەکانیاندا ئەوەم بۆ دەرکەوتووە، کە بۆ ڕێبوارێکی سەرنج ورد و لاپرەسەن، چاکتر وایە ئەو نەخشێنراوە لەنزیکەوە ببینێ، کە لەبناری چیایەکی بەرزدا هەڵکەوتووە. لەوسەری خۆرئاوای چیای بێستوون دا، دوو داڵان لەدڵی کیوەدا تاشراون، یەکێکیان بیست (٢٠)پێ و ئەویتر (١٠)پێ بەرزە.

لەتاقی کەوانە ئاسای دالآنە گەورەکەدا، دوو فریشتە دەبینرێن، هەریەکەیان ئەڵقەیەکیان لەدەستدایە. لەناوەڕاستی ئەواندا، مانگێکی نوێ دیارە، پەیکەری سێ مرۆڤی گەورەی بەپێوە وەستاو لەبەرزایی ئەوسەری دالآنەکەدا دیارن. ئەوەیان کە لەناوەڕاستدایە، گوایە (پاشا)یە، روخساری لای ڕاست ژنێکە. روخساری لای چەپیشەوە پیاوێکی ریش درێژە.

بەمنیان وت: ئەم سێ کەسە، خوسرەو و شیرین و شاپوورن. لەتەنیشت ئەوانەوە روخساری پاڵەوانێکە، سواری ئەسپێك بووە و قەڵغانێکی بەدەستەوەیە و رمێکی گەورەش لەسەر هەردوو شانێتی. ئێرانییەکان دەڵێن ئەمە (رۆستەم)ی پاڵەوانی لە مێژینەی ئێرانە. ئەم روخسارە لەنێوان دوو کۆڵەگەی ژێرودا بەشێوازی کرنتی(دوورگەی کرنت لە یۆنان) دروستکراوە. لاقێکی ئەسپەکە شکاوە. لەسەر دیوارەکە جەستەی چەند مرۆڤێکی کورتە بنە هەڵکەندراوە، کە لەتەك ئاژەڵی کێویی وەك بزنەکێوی، بەراز و فیل و..هتد،دا تێکەڵ بوون. هەندێك لەمرۆڤە کورتە بنەکانیش لە گەمییەکدا دانیشتوون. هەندێکیان بەکەرەسە و ئامێری رابواردنەوە خەریکن[١٦] و هەندێکیشیان خەریکی راون. لە لێواری دالآنەکەدا دوو روخسار بە بالآیەکی ئاساییەوە دەبینرێن و لەژێر ئەوانیشدا چەند ڕستەیەك نووسراوە، کە بە ڕواڵەت خەتی ئێرانییە. جۆگە ئاوێکیش کە لەژێر ئەم بینایەوە دێتە دەرێ، زۆر ڕوون و خاوێن و فێنك و قورسە.

بەهۆی تاریك داهاتنی شەوەوە، نەمانتوانی نووسینی دیوارە بەردەکان روونووس بکەمەوە. بۆ دوورکەوتنەوەش لەمەترسیی، پاسەوانەکان زۆریان بۆ هێنام تا بۆ لای چادرگەکەمان بگەڕێینەوە، نەك تووشی ڕێگر و جەردەی نەناسەوە بین.

---

(١٦) ئەوانە کەرەسەی رابواردن نین، بەڵکو ئامێری موزیکن و ئەو دەستە موزیکژەن و گۆرانیبێژو پاسەوانانەن، کە (خوسرەو پەروێز) لەگەڵ خۆیدا، بەگەمیە بۆ راوە بەرازو ئاژەڵی کێوی بردوون. کە ئەم باسە زۆرتر هەڵدەگرێ و بۆ زیاتر زانیاریی لەم بارەیەوە، بنوارە: مێژووی موزیکی کوردی، محەمەد حەمە باقی، چاپی سێیەم، ٢٠٠٩، لاپەڕەکانی (١٤٥–١٥٥).



**کاروانسەراکەی تاق بوستان**

**(دوای چاککردنەوەی)**

دوای چوار(٤)سەعات ڕۆیشتن، لەوسەری درێژایی کێوی بێستوون دا چادرمان هەڵدا. کە(صاحب النزهت) نووسیوێتی:

ئەوکاتەی فەرمانی پێدرا بەرزاییەکانی کێوی بێستوون بپێویٚ، لە (٦١٠) جێگەی جیاجیاوە دەست بەم ئەندازە گیریییە کراو بەرزاییەکەی (٤٨٠٠) گەز بوو. لووتکەکەیشی هەمیشە سەر بەهەورە، ئەم کێوە بەجۆرێك بەسەر دەشتاییەکەی بەرامبەر خۆیدا دەنواڕیٚ، وەك ئەوەی بڵێی خەریکە بەسەریدا دەکەویٚ. ناوی (بیٚ - ستوون)یان لەوە هێناوە، کەپاڵ بەهیچ شوێنێکەوە نادات و لە لووتکەوە تا خوارەوە، بەشێوەیەکی قنج و ڕاست هەڵکەوتووە و دەڵێن (خوسرەو) فەرمانی بە(فەرهاد)ی پاڵەوانی ئەو ڕۆژگارە داوە، تا ئەم کێوە کون بکات، چونکە ڕێی هاتوچۆی نییە. فەرهادیش فەرمانەکەی بەجیٚ هێناوە و ئەوشتەی کەڕێگەکەی گرتووە، لایبردووە و ڕێگەیەکی لیٚ دروست کردووە. وا دێتە خەیاڵ ئەم قسەیە ئەفسانە بێت. بەڵام بەڕواڵەتیش وا دەنوێنیٚ، چونکە لەوێدا شوێنەواری دابڕانی زۆر، بەکێوەکەوە دیارە. لە داوێنیشییەوە بەردی شکاو زۆر هەیە، ڕێگەیەکیش بۆ سەرکەوتن بەکێوەکەدا سازکراوە. لەجێگەیەکی تردا پەیکەری (١٢) پیاو تاشراوە. هەر لە بەشی بناری خوارووی ئەو کێوەدا، کە دەستی پێدەگات، بەشێك لەبەردی کێوەکە تاشراوە و سافکراوە و نووسینە فەوتاوەکانی سەر ئەو بەردانە دیارن. ئەم بەشە، دەبیٚ بەزۆر کۆن و مێژوویی بزانریٚ.

لەنووسینەکانی (کتزیاس) و (دیود وردو سیسل)دا، ئەوانەیان لەبارەی (سەمیرامیس)ەوە زانیوە، کە لەسەر (بابل) بۆ (ئەکباتان)، کەهەر (هەمەدان)ە، هەڵکەوتووە، کتزیاس بەو شوێنە دەڵیٚ (ئاگاباتان)، یان (ئاگاباتانا). (بەتلمیۆس)ی یۆنانییش هەرهەمان شت دەڵێت. گەڕیدەکانی ئێمەش وەك: (پیترو دالاوا)، (تونە)، (شاردن) و هی تریش، کە ناوی ئەم پەیکەر و رووخسارانەیان هێناوە، هیچیان شیی نەکردۆتەوە.

لەوانەشە تاقیکردنەوە و لێکۆڵینەوەی پێویستیان نەکردبیٚ. لەنزیك بێستوون، گوندێك و کاروانسەرایەکی گەورە بەو ناوەوە هەیە.

ڕۆژی دواتر، پاش شەش (٦) سەعات ڕێکردن، لە (سەحنە)دا خێوەتمان هەڵدا. ڕۆژی (٤ی حوزەیران) لە (سوورەبی – بیدسرخ) تێپەڕین و دوای شەش (٦)

سەعاتی تر، گەیشتینە (تاریم ئەرە) و لەوێشەوە تا (فەیرووز ئاوا) و خێوەتمان لێ هەڵدا.

لەرۆژی شەش (٦ی حوزەیران)دا، دوای پێنج سەعاتەڕێ، گەیشتینە (نەهاوەند). دەڵێن گوایە حەزرەتی (نووح) نەهاوەندی دروستکردووە، کە ناوی ڕاستەقینەی ئەو، (نووح ئاوەند)ە. ئەم شارە چەمێکی گەورەی بۆ ئاوێژەکردن و باخێکی زۆریشی تێدایە.

رۆژی حەوت (٧ی حوزەیران)، دوای حەوت سەعاتەڕێ، لە (چواربورا) تێپەڕین و بۆسبەش، دوای هەشت (٨) سەعات ڕێ، چووینە ناوشاری (رودگرد[١٧])ەوە. چەمێك بەدەوری ئەم شارەدا دێت، کە شارەکەیان لەناوەڕاستی چەمەکەدا دروستکردووە و ناویان ناوە: (رودگەرد) . رودگرد شارێکی بچووکە و یەکێك لە وەزیرەکانی مەلیك بودالف (مەلیك بودالف = میری زەوی) ئەو شارەی درووستکردووە. وەك دەڵێن لەکۆندا شارێکی گەورەتر و جوانتر بووە. لەجەنگەکانی ئەم دواییەدا زۆر خراپ بووە. شوێنی جوانی هەر ئەو باخە بوو، کەچادرمان تێدا هەڵدا. جێگەیەکیان بە گەورە باڵوێزی ئیمپراتۆری عوسمانی دا، لەخۆشییاندا لەپێستی خۆیدا جێی نەدەبۆوە و دڵی لێ هەڵنەدەکەنرا و هەرئەم پێخۆشبوونەی ئەویش بووە هۆی ئەوەی تا چوار(٤)رۆژ لەم شارەدا بمێنینەوە.

لە(١٣ی حوزەیران)، پاش حەوت (٧) سەعاتەڕێ، لە(تەلخستان) لاماندا و بەقەرایی ئەو ماوەیەی (تەلخستان)یش رێمان کرد تا گەیشتینە(هەنیا دەرە) و دواییش بە (ئیمام کازم) گەیشتین. لەم خاکە بە پیت و بەرەکەتەدا، گوندەکانی وێرانن و زەوییەکانیشی بە بەیاریی ماونەتەوە. لەچیا بڵندەکانەوە، کە بەفریان پێوەیە و لە دوورەوە دیارن، ئاو بەجۆگە بچووکەکاندا دێنەخوار و بەو ئاوە، کەمێك لەدەشتە قرچاو هەڵگەڕاوەکان (کەبە هەتاو قرچیان هەڵهێناوە) ئاو دەدرێن.

لەسەر ئەم قسەیەوە دەڵێین ئێران لەڕۆژگاری دێریندا، دانیشتووانێکی کەمی هەبووە و ئەمڕۆش بەهۆی شەڕ و جەنگە یەك بەدوای یەکەکانی. ئەم سەردەمەی

---

(١٧) نازانرێ چۆن ئەم ناوە بۆتە: (بروجەرد)! (و.فارسی).

دواییشدا، دانیشتووانی کەمتریش بۆتەوە. چونکە باج و گومرگێکی ئەوەندە زۆریان بە سەردا دەسەپێنن، کە لە ئەنجامدا ئەم کاولکارییانەی بەسەردا دێنیٚ و شارەکانیش وەك گوندەکان، چۆڵ دەبن.

لەم بەشەی سەفەرەکەدا، هەوڵماندا لەو شوێنانە چادر هەڵدەین، کە ئاوی لیٚ بێت. چونکە دەمانتوانی دڵنیابین کە لەو جێگایانەدا، خواردەمەنیش چنگ دەکەویٚ. خەڵکەکەش ئاگاداریی و زانیاریی لەبارەی بەڕیٚ کەوتن و سەمتی ڕۆیشتنەکەمانەوە پەیداکردبوو، سەرەڕای ئەو هەموو چەرمەسەریی و ڕەنج و کوێرەوەرییەی خۆیان و هەژاریی و نەبوونییەیاندا، هێشتا لەئامادەکردنی داخوازیی و خواردەمەنی ئێمەدا درێغیان نەدەکرد. جاری وابوو ئەم خواردنەیان لەشوێنی دوورەوە دەهێنا. ئێمەش کە لە ماڵەکاندا لاماندەدا، لەبەرئەوە نەبوو، کەئێرانییەکان لەمیوانداریی ئێمە و تورکەکانیشدا، کەمتەرخەمییان نواندبیٚ. خەڵکەکە لە(نادرشا) دەترسان و فەرمانەکانیشیان بەدڵ و بەگیان جێبەجیٚ دەکرد و خۆیان لە زویرکردن و بێزارکردنی دەپاراست، لەتورکیاش بەهەمان شێوە بۆ ئامادەکردنی کەلوپەلی ئاسایشی ئێمە، خۆیان نەدەبوارد و درێغیان نەدەکرد. کاتیٚ باجگرێك لەلایەن نادرشاوە بۆ شوێنێك دەچوو، هەموو خەڵکی ئەو شارە و پارێزگەیەی دەلەرزاند، تا چ بگات بە کەسێکی وەك عەبدولباقی خان، کە فەرمانی پیٚ بوو نەهێڵێت گەورە باڵوێزی تورکیا، لەهیچی کەم بێت. عەبدولباقی خان دەکۆشا گەورە باڵوێزی عوسمانی، بە باشی پێشوازیی لیٚ بکریٚ. لەلایەکی ترەوە گەرمای هاوین ناچاری کردین چیمەن و دەشتە سەر سەوزەکان، لە ماڵەکان بەباشتر بزانین. چونکە لە ماڵەکاندا بەهۆی گەرما و جڕوجانەوەری ناو ماڵەکانەوە، زۆر سەخت تێدەپەڕی.

ناچار بووین لەدۆڵ، یان ناوەڕاستی دەشتایی، یان لەسەر تەپۆلکەکاندا خێوەت هەڵدەین. ڕۆژانی گەرم و شەوانی ساردمان لەپەنا چیاکاندا، بەسەر دەبرد، کەکەمێك بەفریان پێوە مابوو.

ئاوی جۆگەکانی ئەم ناوچەیە جارجارە سوێر دەبوو، بەڕادەیەك کە دڵەکزەی بۆ دروست دەکردین. لەسەرەتای هاتنیشمەوە بۆ (شارەبان)، تووشی ئەم ئازارە

بووم، هیواشم نەبوو تا دەگەینە ئیسپاهان، بەئاوێکی چاك بگەین. بەم حاڵەوە جێگەی ئەوە نەبوو کە دوابکەوین و دەبووایە هەر بڕۆیشتینایە.

دوای پێنج (٥) سەعات ڕۆیشتن، گەیشتینە (موشوش) و لەوێوە چووینە (دەنو)و پاشان چووینە ناو (وەیس)ەوە.

تورکەکان لێرە ئاژاوەکیان نایەوە و دەیانویست ناجوامێریی بکەن و کەم و کوڕییەکانی تورکیا، بەڕەوا لەقەڵەم بدەن و وایدەرخەن، کەئێرانییەکان لە بەجێهێنانی پێداویستییەکانیاندا کەمتەرخەمی دەکەن و هەڵسوکەوتیان شیاو نەبوو. شتێکیان دەویست، دوور لەمەنتیق بوو، داوای بیبەر و بەهاراتیان لەئێرانییەکان دەکرد! تا تامی خواردنەکانیان خۆش بێت! دیسان بۆ شتنی دەست و ریش و سمێڵیان لە دوای خۆراك، سابوونی حەڵەبیان دەویست!. رازی نەدەبوون خۆراکی ئاسایی بخۆن و نەیاندەتوانی لەوە بگەن، کە ئەم خەڵکە هەژار و دەستکورتە، ئەمجۆرە خواردنانەیان بۆ خۆدی خۆیشیان چنگ ناکەوێ، تا چ بگات بەوەی لە ناوەڕاستی وڵاتێکی وێرانکراودا، کە لە شێوە بیابانێك دەچوو، بتوانن ئەمجۆرە خواردەمەنییانە بۆ میوان دابین و ئامادە بکەن. جێی خۆی بوو بەتورکەکان بوترێ هەرچی لەتوانادا هەبووە و هەرچییان لەدەست هاتووە بۆ جێبەجێکردنی داواکارییە زیادە رەوییەکانیان، هەموویان ئەنجامداوە و لەهەر کاتێکدا پێویستیان بەهەرچی بووبێ، بۆیان خستوونەتە بەردەست و دەمیان. لەمەزیاتریشیان لەدەست نەهاتووە. شتێك کە دەبووایە پێیان بوترایە تا هۆشیان بەسەردا بهاتبایەتەوە، ئەوە بوو کە لەهەموو ئەوسەرە رێ و شوێنانەی لێوەی هاتبووین، شتێکی لەوە باشترمان چنگ نەکوتووە. بەبڕوای من، تورکەکان وا تێگەیشتوون کە ئەوانەیان بەئەنقەست لەم سەرەڕێیانەدا داناوە، تا ئەوان ئازار بدەن.

لەم رووەوە دەمی تیژی شمشێرەکانیان بەرەو رووی بەرپرسانی ئابوورەمەنی و فەرمانبەرانی خۆراك دەکرد، چونکە نەیاندەتوانی بەڕاشکاویی و راستەوخۆ، جنێو بە عەبدولباقیخان بدەن. هەر لەبەرئەمە بوو، کە لە دوولاوە جنێودان دەستی پێکرد.

ئاساییە کە ئێرانیگەل لە هەلومەرجی فەرمان دەرکردندا بەهێزتربوون، بۆیە بەنەرمیی و پشودرێژانەوە جوولانەوە و ددانیان بەخۆیاندا گرت و لەگەڵ ئەوەشدا کە لە ماڵی خۆیاندا بوون و قینیشیان لەتورکەکان بوو، بەڵام بەهۆی نادرشاوە، خۆپاریزییان دەکرد، چونکە لەنادرشا دەترسان. کەچی بەدکردارییی عوسمانیگەل لەسنووری خۆی تێپەڕاند و ئێرانیگەلیش کەسەیری خۆیان دەکرد لەوپەڕی بێ حورمەتی و سووکایەتی پێکردندان، ناچار بەخەنجەرەوە هێرشیان بۆسەر تورکەکان برد.

باڵوێزەکان زۆر لەوە دانا و خۆپارێزتر بوون ئەم هەرا و ئاژاوەیە قبووڵ بکەن. بۆیە کۆبوونەوەیەکیان پێکهێنا و (پاشا) تاوانەکەی خستە ئەستۆی پیاوەکانی لای خۆی و بە دارەوەی بەستنەوە و کەوتە دارکارییان و بێدەنگیی بۆ ناو ئۆردوگاکە گەڕایەوە.

لێرەدا عەبدولباقی خان هەستی بەوەکرد، کە روخساری من زۆر تێکچووە. بێگومان لەوە دەترسا کە من نەتوانم ماوەیەکی زۆر، لەگەڵ درێژیی رێگە و خاوەخاو رۆیشتندا، بەرگەی ماندووبوونی ئەم سەفەرە نەگرم، بۆیە لەکاتی ئەو خەیاڵەی ئەودا، دەرفەت و هەلی ئەوەم قۆستەوە، کە چەند پیاوێکی لای میرزا شەفیع، لەئیسفەهانەوە دیاریی وەك کاڵەك و میوەی تریان لەگەڵ خۆیاندا بۆ ئێرە هێنابوو، کە ئەم دیارییانەش بۆ ئێرە، نایاب بوون و بۆ عەبدولباقی خان و هاوڕێکانیشیان لێ ناردبوون. ئێرانییەکانیش لەتورکیا، پێشوازییەکی زۆر چاکیان لە من کردبوو، دڵنیاش بووم کە ئەم پێشوازییەم لەئێراندا زۆرتر لێدەگیرێ، توانیم لەگەڵ راسپێردراوەکانی میرزا شەفیع دا ڕێ بکەوم و ملی رێگەی (خوانسار) لەبەر بگرم.

خوانسار ـ یش شارێکی بچووك و خۆشە و لە دەشتاییەکدایە، کە لە هەموو لایەکییەوە باخ دەوری داوە و تا چەند کیلۆمەترێکی دەرەوەی شاریش هەر باخە. ئاو و هەواکەی زۆر سازگارە و داری گەزۆ ـ شی زۆرە، کە لە شەوانی بەهاردا شیلەکەی هەڵدەگیرێ و کۆدەکرێتەوە، چونکە ئێرانیگەل شیرینیان زۆر پێخۆشە. شیلەی ئەم دارە بەر لە هەتاو کەوتن کۆدەکەنەوە (چونکە لەهەتاودا دەتوێتەوە). کۆکردنەوەکەیشی ئاوا دەبێ: پارچەیەك قوماش لەژێر دارەکەیدا

رادەخەن و بەڕاوەشاندنی پەلی دارەکان، گەزۆکە دەڕژێتە سەر پارچە قوماشەکە. ئێرانییەکان سەلیقە و زەوقی چاکیان لەتێکەڵکردنی ناوکە بستە و نەعنا و ناوکە بادام، لەگەڵ ئەم گەزۆیەدا، هەیە و دوای ئەمە لە پۆدرەی ئارددا دایدەنێن و پێی دەڵێن(گوڵ گەزۆ)، کە بەلای زۆرەوە خڕن و بۆ وردکردن و شکاندنی ئەو گەزۆیانەش، بێئەوەی پەنجەکانیان بەکار بهێنن، گەزۆکان بەیەکدا دەکشێن و لەت و پەتەکانی دەخۆن.

لە(خوانسار)ەوە تێپەڕین و گەیشتینە (گیوچرا)، کەتا (وەیس) ماوەی (١٠) سەعاتە ڕێ نێوانیانە. لە (وەیس)یشەوە پاش شەش سەعات گەیشتینە جێگەیەك، پێیان دەوت (مەیدان شا). دوای هەشت (٨) سەعات رێگە بڕینی تر، چووینە(تاهران)، یان (تەهران)ەوە.

بەڵێ لە (تاهران)یشەوە چووینە (نەجەف ئاوا)، کە گوندێکی گەورەیە. شایەکانی ئێران خانووی جوان و رێك و پێکییان لەم شارەدا بۆ رابواردنی خۆیان دروستکردووە. جادەکان بەدرێژایی (١٠) کیلۆمەتر، داریان لێ رواندوون. لەمانەش زیاتر، ژمارەیەکی زۆر باخ و میوە و ترێیی هەیە، کە بۆ ئیسفەهانیان دەبەن. لەوانەش شەرابێکی خۆش سازدەکەن.

دوای (١٠) سەعات رێگە، لەدواییدا گەیشتینە (ئەسپاهان—ئەسفەهان). دوو باڵوێزەکەش (١٠) رۆژ دوای گەیشتنی ئێمە، گەیشتنە شار.





ئەسفەهان
بەشێك لە تەلاری ئاوێنە




نادرشاه در هندوستان

**نادر شا**

**(لەوکاتەدا لە هندستان بووە)**

## سەرنج:

لەدوای ئەم بەشی (١٧)ی سەفەرنامەکەمەوە، (ژان ئۆتەر) ماوەی نزیکەی دوو ساڵێك (بیست و یەك مانگ) لە(ئەسفەهان)دا ماوەتەوە و لەماوەی مانەوەیدا هەوڵی داوە زانیاریی و سەرچاوەی جێی متمانە و باوەڕپێکراو لەبارەی (ئەسفەهان) و مێژووی ناوچەکە و رووداوەکانی تایبەت بە(میرمەحمود) و (ئەشرەف خان)ی ئەفغانی و (نادرشا)ی ئەفشارەوەی چنگ بکەوێ و بە وردیی بەسەریان بکاتەوە و وەك مێژوویەکی بەڵگەدار تۆماریان بکات. کەچنگخستنی ئەم مێژووە و کۆکردنەوە و یادداشت کردنانەی و ئەو مانەوەیەی لەئەسفەهان دا، لەبەشی (١٨)، تا بەشی (٤٦)ی سەفەرنامەکەی گرتۆتەوە و ئیتر لەدوای ئەو ماوە زۆرەی لەبەشی (٤٦)ەوە، بەرەو (بەغداد) و دواتر بەرەو (بەسرە)بەڕێ دەکەوێ و سەرەتا لە(١٢ی نیسانی ١٧٣٩ز)دا، لەئەسفەهانەوە بە: ئەنوشیروان، قەڵاخان، حەمزەلو، باغستان، شەهیرگیر، مەشهەد(فەرهان)، دەلە، ساری، گیریە (جیر)، دیرئاباد، قەراتوئین، چەزان، نەنە (نەنج)، مەلایەر دا تێپەڕیوە و لێرەدا، کەلە (٢٣ی نیسانی ١٧٣٩ز)دا، لەخاکی کوردستان نزیك دەبێتەوە، دەڵێ: هەتا بەرەو کوردستان نزیکتر دەبوومەوە، خاکەکە جوانتر دەینواند. ئاوی زۆر، دەرودەشت و چیای سەرسەوز، لەهەموو ئەو جێگایانە جوانتربوون، کە پیایاندا تێپەڕ ببووم. بەڵام مخابن شوێنەواری کارەستباری جەنگ، بەهەموو روویەکییەوە دیاربوو..

برسێتیی و هەژاریی بەجۆرێك ناوچەکانی تەنیبووەوە، کەخواردن لەناوچەکەدا دەست نەکەوتووە و زۆرینەی دانیشتووانی ناوچەکانیش، بەسۆنگەی جەنگەکەوە، ناوچەکانی خۆیان جێهێشتووە و سەریان بۆ جێگەی تر هەڵگرتووە. بۆیە(ژان ئۆتەر)یش ناچاربووە هەمیشە خۆراك و ئازوخەی پێویست و تەواوی لەگەڵ خۆیدا

هەڵگرتووە. هەرچەندە وەك خۆی دەڵێ: دانیشتووانی تاك و تەرای ئەو شوێنانەی پیایاندا تێپەڕ دەبووین، شیر، پەنیر، کەرە، ماست، مریشك و هەندێ جار مەڕیشیان بۆ دەهێنایین.

دوایی بە: کەنگاوەر، سەحنە دەگات و لێی لادەدات و ڕۆژی (٢٩ی نیسانی ١٧٣٩ز) لە سەحنەوە بەڕێ دەکەوێتەوە و دوای شەش (٦) سەعاتەڕێ دەگاتەوە بەکێوی (بێستوون)ی جێ هەواری سەفەری پێشووی و هەر لە بناری کێوەکەدا چادر هەڵدەدات و ڕۆژی دواتر (٣٠ی نیسانی ١٧٣٩ز) دەگاتە کرماشان.

لەکرماشان، مستەفا بەگی کوڕی عەبدولباقی خان(ی گەورە باڵوێزی پێشووی ئێران لەدەرباری عوسمانی و هاوسەفەری لەئیسلامبولەوە بۆ تاران)، لەم کاتەدا لەجێی باوکی بۆتە پارێزگاری کرماشان.

ڕۆژی (١٢ی مایسی ١٧٣٩ز) لەکرماشانەوە بەڕێ کەوتۆتەوە و بە: ماهیدەشت، هارون ئاباد ـ دا تێپەڕیوە و لە دەشتێکی ئەم ناوەدا خیوەتی هەڵداوە، لێرەدا دەڵێ: کوردێك بۆناو چادرگەکەمان هات، تا مریشکەکانی خۆیمان پێ بفرۆشێ. کچێکی (١٢–١٣) ساڵەی گەنم ڕەنگی ئەندام جوانی خۆیشی لەتەکیدا بوو، کە ڕوخسار و دیمەنی، لەتەمەنی خۆی زیاتری دەنواند. هەر تەنیا کراسێکی ئاسایی تەنکی لەبەردابوو. سەریشی ڕووت بوو. لووتەوانەیەکی ئاسنی (٢سەنتیمەتری) بەلووتیدا ئاوێزان کردبوو، کە کەسانی دەوڵەمەند و دەست ڕۆیشتوو، ئەم لووتەوانانە لەزێڕ و زیو دروست دەکەن. ئەم کچۆڵەیە، دوو گۆزەڵە شیر و سەرتوێژی شیری پێ بوو. سڵاوی کرد و پشتا و پشت کشایەوە وهەردوو دەستیشی وەك نیشانەی ڕێزلێنانێکی زۆر، لەسەر سنگی خۆی دانابوو.. باوکیشی شەرواڵێکی جاوی دەسچنی لەبەردابوو. لێم پرسی: بۆچی کچەکەی لەمە باشتری لەبەردا نەبوو؟!. بەفارسی وەڵامی دامەوە: مەبەستەکە بەلای ئێوەوە سادەیە. ئێوە دام و دەزگا و شێوەی بەڕێوەبردنی (نادرشا) ناناسن. بەرلەوەی بتوانم بپەرژێمە سەر پەیداکردنی جل و بەرگی خۆم و منداڵم، دەبێ لەخەمی پەیداکردنی تیکە نانێکدابم. لەبەرئەوە ناچارین هەرچیمان هەیە، بیفرۆشین و بەپارەکەی، باج و سەرانە و گومرگانە و پیتاك لەکۆڵ خۆمان بکەینەوە. ئێستا داوای (٣) تمەن سەرانەم لێدەکەن. نازانم لە کوێی بێنم! فەرمانبەرانی

دارۆغە و قەڵەمچی*، مێگەل و ڕەشە وڵاخ و کەلوپەلی ناو ماڵ و جل و بەرگەکانیشمانیان بردووە. تەنیا چەند سەرمەڕێکیان بۆ هێشتوومەتەوە، کەمن و ئەم کچەمی پێ دەژین. ئەگەر کەسێکم لێ هەڵبکەوێ، با بێگانەش بێت، ئەم کچەم لێ بکڕێ، بەبڕێ پارە، پێی دەفرۆشم. کە دیارە ئەوسا ژیانی لەئێستا چاکتر دەبێ. هەرچەندە دەشزانم ئەگەر منی لەدەست بچێت، داماوتر دەبێ. لەبەرئەوە هەموو شتەکان پێوەندییان بەوەوە هەیە، کەبتوانم ئەو سەرانە و باجانە بدەم.

زۆرم بەزەیی بەحاڵی ئەم باوك و کچەدا هاتەوە. بەڵام ئەوەندەم لەتوانا نەبوو، تابتوانم یارمەتی و هاوکارییەکی وایان بکەم، ڕزگاریان بکەم. بۆیە شیر و سەرشیر و مریشکەکانم لێ وەرگرتن و چوار ئەوەندەی تری خۆیانم زیاتر پێدان.

ڕۆژی دواتر بە: چەشمەقەنبەر، چەمەسوورە، سۆما، مەندەلی (سنوری قەڵەمڕەوی عوسمانی)، بەلەدروز، باقووبەدا تێپەڕیوە و ڕۆژی (٢٩ی مایس) گەیوەتە شاری (بەغداد) و ماوەی (١٠) ڕۆژ تیایدا ماوەتەوە و ڕۆژی (٨ی حوزەیران) بەرەو (بەسرە) بەڕێ کەوتووەو بە: سەلمان پاك، مەدائین، عەممارە (کەئەوکاتە هەرتەنیا گوندێکی بیست ماڵە بووە)، واسیت، قورنە ـ دا تێپەڕیوەو ڕۆژی (١٩ی تموزی ١٧٣٩ز) گەیوەتە شاری (بەسرە).

لەم بەشەوە، کەبەشی (٥٠)ی سەفەرنامەکەیە، تا بەشی (٧٢)ی سەفەرنامەکە، واتە: لە (١٩ی تەموزی ١٧٣٩ز)ەوە، تا (٩ی مایسی ١٧٤٣ز)، کە دەکاتە (٤) چوارساڵی تەواو، لە شاری (بەسرە)دا ماوەتەوە و لەو ماوە درێژەدا لەلایەکەوە بەچەند هۆیەکی وەك: تەقەللا بۆ دروستکردنی ڕێگەی بازرگانیی و پێوەندی لەگەڵ وڵاتەکەی خۆیدا (فرەنسا) و دامەزراندنی کونسولگەریی لەشاری(بەسرە) و لەلایەکی تریشەوە بەهۆی کۆکردنەوەی زانیاریی جوگرافیایی، مێژوویی، ئابووریی، کۆمەڵایەتیی ناوچەکە و دەستخستنی زانیاریی لەسەر ڕووداوەکانی لەشکرکێشی و هێرشی(نادرشا)وە بۆ ناوچەکانی سەرە ڕێگەی گەڕانەوەی (ژان ئۆتەر) سەرقاڵ بووە، کە لەم سەروبەندەدا (١٧٤٣ز)، نادرشا، بە گەورەترین هێز و لەشکری زۆرەوە، خۆی بۆ هێرشی سەر دەڤەرەکانی شارەزوور، کەرکووك، بەغدا و ئابڵۆقەدانی (مووسڵ) ئامادە دەکرد..

---

* قەڵەمچی: ئەو فەرمانبەرانەی باج و سەرانە و پیتاك دەنووسن. (کوردی)

ژان ئۆتەر ئەم هەواڵانەی زۆر بەوردیی لەو لەشکرکێشییانەی نادرشا کۆکردۆتەوە و هەموویانی لەگەڵ مێژووی رۆژانەی ئەم سەفەرنامەیەیدا تۆمار کردوون و ئەم تۆمار کردنەش، ئەوەندەی ئەم سەفەرنامەیەی(ژان ئۆتەر)، ناوی (سەفەرنامە)یە، ئەوەندەش مێژووی بەڵگەدار و شایەتحاڵی زیندووی ئەو رووداوانەیە و سەرچاوەیەکی بەنرخە بۆ ئەوانەی دەیانەوێ لەو رووداوانە بزانن و بتۆژنەوە...

هەموو ئەمانە، ژان ئۆتەر - یان بۆماوەی (٤) ساڵ لە(بەسرە)دا هێشتەوە و دوای ئەمانەش کاتێ لە(٦ی مایسی ١٧٤٣ز)دا، لەدەرباری فرەنساوە، فەرمانی گەڕانەوەی بۆ فرەنسا دەگاتێ، بڕیار دەدات بەگورجی لە(بەسر)ەوە بۆ (بەغداد) بەڕێ بکەوێ و لە رۆژی (٩ی مایسی١٧٤٣ز)دا، لەبەسرەوە بە: قورنە، مەنسووریە، کوت (کەئەوکاتە گوندێك بووە)، سەماوات (سەماوە)، دیوانییە، زوبەیدە، حیللە - دا، رۆژی (١ی حوزەیران) گەیشتۆتە شاری(بەغداد) و بەسۆنگەی مەترسیی نزیکبوونەوەی هێرشی نادرشاوە، ماوەی(١٠)رۆژ تیایدا ماوەتەوە و لە (١٠ی حوزەیران)دا، بەرەو (کەرکووك) بەڕێ کەوتووە و بە: قەرەتەپە – دا گەیوەتە (کفری) و لێرەدا، کە بەشی (٧٨) سەفەرنامەکە دەست پێدەکاتەوە، تا بەشی (٩٢)ی سەفەرنامەکەمان تەرجەمە کردووە، کەئیتر لە بەشی (٩٢)ش بەدواوە، لەکوردستاندا نامێنێ و تابەشی (٩٧)، لە (ناتۆلی)یەوە بەرەو ئیسلامبۆل دەچێ و لەوێشەوە بۆ فرەنسا دەگەڕێتەوە و لە (١١کانونی دووەمی١٧٤٤ز)، دوای(٩)نۆ ساڵ سەفەری سەمەرە و پڕ لەزانیاریی و رووداو، دەگاتەوە شاری (مارسی)ی لەفرەنسای زێدی.

بەمجۆرە کە (ژان ئۆتەر) سەرجەمی سەفەرنامەکەی کردۆتە (٩٧) بەش و ئێمە مەبەستمان بووە تەنیا ئەو بەشانەی بکەینە کوردی، کە: یان بەکوردستاندا تێپەڕیوە، یان زانیارییان لەبارەی کورد و جوگرافیا و مێژووی کوردستانەوە تێدایە. بۆیە لەوکاتەوە کەلە باکووری کوردستانەوە سەفەرەکەی دەست پێدەکات و دەگاتە (تاران)، هەموویمان لەبەشی (٩) تابەشی (١٧) تەرجەمە کردووە و دواییش لە گەڕانەوەیدا بەرەو فرەنسا، کەلە (بەغداد)ەوە گەیوەتە (کفری) و دواتر (کەرکووك) و تا(ئامازیا) و (لاناتۆلی)ی باکووری کوردستان، واتە: دیسانەوە لەبەشی (٧٨)ەوە، تا بەشی (٩١)، جگەلە بەشی (٨٧)، بەهەمووی (٢١) بەشمان لێ تەرجەمە کردووە.



**شوورەی شاری بەغداد و خەندەقەکانی**

**(سەرەتای سەدەی نۆزدە)**

**ئەم وێنەیەم لەم کتێبەوە گواستۆتەوە:**

**رحلة فريزر الى بغداد فى ١٨٣٤ ــ تاليف: جيمس بيلي فريزر، ترجمة جعفر الخياط، الطبعة الاولى، بغداد ١٩٦٤**



**گۆڕەپانی (مەیدان)ی بەغداد**

**(پێش سەدەی نۆزدە)**

**ئەم وێنەیەشم لە کتێبی پێشتر ناوبراوەوە گواستۆتەوە**

## ٧٨

## رووداوەکانی ڕێگەی بەغداد ـ کەرکووک

بۆئەوەی بگەمە(کفری) و لەئاوە بەنامێکەی بخۆمەوە، ئارامم لێ هەڵگیرابوو، بەڵام بەپێچەوانەی چاوەنواڕیمەوە، بەسەر جۆگەیەکی پڕقەوزە و لیتەدا کەوتم، خەریك بوو چۆڕایی دەهات. بەهۆی پەلە و تینوێتی زۆرەوە، ناچار لێم خواردەوە، کەهیچ بەدڵەوە نەنووسا. بەهاوڕێکانمم وت: ئەمە ئاوە بەناوبانگەکەی کفری بوو؟! لەوەڵامدا وتیان: نابێ لەکەمبوونی ئاوەکە و بۆنە ناخۆشەکەی، سەرت سوڕ بمێنێ، چونکە عەرەبەکان ئاوی ئەم بن جۆگەیەیان لە ژوورترەوە گێڕاوەتەوە و پۆلە کوللەش، لەتاو گەرما، خۆ دەخەنە ناویەوە. لەبەرئەوەیە کە ئاوەکە بۆگەن بووە.

دەستبەجێ کەسێکم نارد، تا لەو ئاوەی لە دوو کیلۆمەتری ئێرەوەیە، بۆم بهێنێ، هێنای و لەئاوەکەی پێشوو خۆشتر نەبوو، بەڵام چارم نەبوو لەتاو تینوێتی، خواردمەوە. هەرچۆنێك بێ، دەڵێن گوایە سوڵتان موراد، کاتێك لەشکرکێشی بەرەو بەغداد کردووە، لەم ئاوەی خواردۆتەوە و پیایدا هەڵ وتووە و ئاوەکەی کەرکووکیشی ناوناوە: خاسە سوئی، واتە: ئاوی تایبەتی.

لێرەدا ئاسایشم لێ تێك نەچوو. لەوێ ڕۆژمان بەسەربرد و سەعات(٤)ی دوای نیوەڕۆ، بەڕێ کەوتمەوە.

شەو، دوای ئەوەی لەدوو جۆگە نەوتی بۆندار تێپەڕین، گەیشتمە (توزخورماتوو). هەتا چەند سەعاتێکیش پێش نیوەڕۆ، هیچ نیگەرانی و پەژارەیەکم نەبوو، بەڵام لەسەعات (٩)دا، هەموو شتێك گۆڕا. ئەو خزمەتکارانەی بۆ پەیداکردنی خواردەمەنی ناردبوومن، بەپەلە گەڕانەوە و هەواڵی نزیك بوونەوەی لەشکری ئێرانیان گەیاند. ئەم هەواڵە بەڕادەیەك خەڵکی ناوچەکەی ترساندبوو، کەوایان بەلاوە باش بوو، زوو هەڵێن و دەست لەهەموو شتێك هەڵگرن.

چەند سەعاتێك دواتر، سەیرم کرد ئاپوورەی گوندەکە، بڕێکیان بەسواریی و ئەوانی دیکە بەپێ، لەگوند دەرچوون و ئەو کەلوپەلانەی بەهەڵەداوان هەڵیانگرتبوون، لەتەك خۆیاندا دەیانبرد. لەم بگرەوبەردە و هەرا و هوریایەدا، خەڵکەکە بەیەکدا دەهاتن و بەسەریەکدا دەکەتن و چەندان دەست و قاچیش دەشکا، یان وەردەگەڕان.

لەم جۆرە هەلومەرجانەدا، بیرکردنەوە لەبڕیار، چەند سەخت بێت، جێبەجێ کردنی ئەو بڕیارە، لەوسەختترە. ئەم خەڵکە بێ دەرەتانە، وردە وردە بەخۆ دەکەوتنەوە و بەخۆیاندا دەچوونەوە و ترسیان لەدڵدا دەڕەوییەوە. ئەوسا بیریان لەوە دەکردەوە، کە ئاخۆ چاك وایە بۆ خۆ دەربازکردن، شوێنی ژیانیان بەجێ بهێڵن؟، یان چاوەنواڕی هاتنی دوژمنەکەیان بکەن و لەگەڵی بجەنگن.

لەم کاتەدا پیاوێکم بینی، لەکاری سەر مەزراکەی دەگەڕایەوە، ئەو کڵاوە عەرەبییەی، کەتا دوێ شەو، لەسەری کردبوو، لەسەر خۆی داگرت و بەپەلە تووڕی دا و لەباخڵییەوە کڵاوێکی (تەهماسب قولی خانی)ی دەرهێنا و لەسەر کرد. لەوە دەچوو ئەم کابرایە، بەدیل گیراوێکی ئێرانی بووبێ و لەم ناوە بووبێتە رەنجبەر و بەبیستنی ئەم هەواڵە، بەتاسەوە لەچاوەنواڕیی چنگ کەوتنەوەی ئازادی خۆیدا بوو.

هەر لەم کاتەدا پیاوەکان و خزمەتکارەکانم، ئەسپەکانیان ئامادەو گورج کردنەوە، چونکە ئیدی کاتی وەستان نەبوو. چاوەنواڕی بڕیارو هەڵوێست وەرگرتنی گوندنشینەکانیش نەبووم و یەکسەر بەڕێ کەوتم و زۆرێکیش لەگوندنشینەکان کەوتنە تەکمان، کە لەناویاندا هەندێ ئەفسەر و فەرمانبەری دەوڵەتیش هەبوون و هەریەکەشیان بەرەو جێگایەك هەڵدەهات.

لەسەعات(٥)دا گەیشتمە (داکوك)*، کە کەسی تێدا نەدەبینرا و هەموو دانیشتووانەکەی، کەلوپەلە بەنرخەکانیان لەتەك خۆیاندا هەڵگرتبوو و گوندەکەیشیان چۆڵکردبوو. بەکەمتەرخەمییەوە لەو داروبارەم روانی و ویستم ماوەیەکی کەمی تێدا بمێنمەوە و ئەسپەکان بحەسێنەوە، بەڵام چونکە لەئاسایشی ئەویَ دڵنیا نەبووم، بۆیە بڕیارم دا کە هەرتەنیا تا نیوەشەوی تێدابم. بەڵام دەستە هاوڕێکانمان وایان پێ باش بوو، کە تا زووە، بارگە و بنەو چادرەکان بپێچینەوە و بڕۆین. بۆیە بەرێ کەوتین و بە کاوەخۆ دەرۆیشتین و بەرەبەیانی رۆژی (١٧) گەیشتینە (کەرکووك).

* داکۆك: مەبەست لە (داقوق)ە.



**کفری**

**لەساڵی ١٨٢٧ز ـ دا**

**گوێزراوە لەکتێبی (جیمس بیلی فریزر)ی پێشتر ناوبراوەوە**



**یەکێك لە دەروازەکانی شوورەی شاری کفری**

**لەساڵی ١٨٢٧ز ـ دا**

**گوێزراوە لەکتێبی (جیمس بیلی فریزر)ی پێشتر ناوبراوەوە**

## ٧٩

# بنەچەی کورد

کەرکووك پێتەختی ویلایەتی شارەزوورە و بەشێکە لەکوردستان. ویلایەتی شارەزوور بریتییە لە سی و دوو (٣٢) ناوچە: (بلۆك) و کەوتۆتە نێوان ئازەربایجان و عێراقی عەجەم و هەرێمی بەغداد و مووسڵ و ئامادیا[١٨] و هاکیاری[١٩].

بەشێکی زۆری ئەم دەڤەرە، بەدەست کوردانی (گۆران)ەوەیە و گرنگترین ناوەندی ئەمانیش (گۆران)، ناوی (پڵنگیان[٢٠]) ە، کەگوندێکی گەورەیە و لەبەشی (قزڵجە) دایە و قەڵایەکی قایمیان هەیە، رێگەی دزەکردنی نییە و لەبەری لای ئێرانە و لەسەر کێوێك دروستکراوە.

گۆرانەکان لەبنەواندا سەر بەئەردەڵان بوون (تا سەدەیەك بەر لەئێستا، ئەردەڵان ناوی ئێستای کوردستان بوو، ئێستاش ئەم ناوە لەنەخشەی جوگرافیایی ئەو رۆژگارەدا بەرچاو دەکەوێ،و: فارسی) و ماوەیەکیش لەمەوبەر تەقەللایاندا خۆیان لەژێر دەسەڵاتی تورك ڕزگار بکەن و بچنەوە باوەشی (شا)کانی ئێرانەوە. بەڵام ئیمپراتۆرێتی عوسمانی، بۆ تەمێکردنیان، وڵاتەکەیانی بەحکومەتی

---

(١٨) ئامادیا: مەبەست لەشاری (ئامەد ـ دیاربەکر)ی ئێستایە (و.کوردی).

(١٩) هاکیاری: مەبەست لەهەکاری ـ یە (و.کوردی).

(٢٠) پڵنگیان: مەبەست لە (پڵنگان)ە (و.کوردی).

شارەزوورەوە لکاند و ئەوانیش لەوە بەدوا، گوندی گەورەی (حەسەن ئاوا)یان کردە مەڵبەندی میرنشینی خۆیان.

کوردانی (شوهران[٢١]) یش لەهەرێمی (حەریر)دا دەژین. ئەم هەرێمە بریتییە لەچەند ناوچەیەك و هەر ناوچەیەکیش بۆ بەرگریی لەخۆیان، قەڵایەکیان سازکردووە. ئەم هەرێمە لەنێوان دوو زنجیرە کێوی بەرزدایە. کێوی(سماقلوو)، بەجۆرێك هەڵکەوتووە، رێگەی چوونە ناو پێدەشتەکە، تەنگ دەکاتەوە. گوندی حەریر، لەداوێنی یەکێك لەم کێوانەدایە و بۆ دەست پێڕاگەیشتنی، دەبێ بەڕێگەیەکی نالەبار و شێوە رەوەزدا، تێپەڕیت، پێی دەڵێن: چواردیوار، واتە: دەشێ بەسەر دوند و نووکی تیژی چیاکاندا بڕوێت، ئەوسا دەگەیتە پشتی نێوان ئەو دوو بەرزاییە. دۆڵی (باڵابان)یش لەکەناری زەریاچەیەکدایە، ئاوەکەی دەرژێتە چۆمی (ئاڵتوون کۆپری[٢٢]) یەوە.

بیروبۆچوونی خۆرهەڵاتناسان، لەبارەی رێچەڵەکی کوردەوە، وەك یەك نین، هەندێکیان دەڵێن بنەچەیان عەرەبە و برێکی تریشیان پێیان وایە کە: دوومار(یان: شێرپەنجە) لەسەر شانەکانی ئەژدەهاك(زوحاك) پەیدابوون، پزیشکەکانیش وتوویانە بۆئەوەی ئەم دوو مارە ئارام بگرن، دەبێ رۆژانە مێشکی دوو مرۆڤیان دەرخوارد بدرێ. لەسەرەتادا بەقسەی پزیشکەکان، هەر رۆژەی دووکەسیان دەکوشتن و مێشکەکانیان دەرخواردی مارەکان دەدا. پاش ماوەیەك ئەو کەسەی ئەرکی کوشتنی مرۆڤی پێ سپێردرابوو، هەندێك بەخۆیدا دێتەوە و چارەنووسی ئەو مرۆڤە بێ دەرەتانانە ئازاری دەدەن، بۆیە ئیتر لەوەودوا هەر جارێك(یەکێك) لەو دوو مرۆڤەی رزگار دەکرد، لەجیاتی مرۆڤە رزگار بووەکە، مەڕێکی دەکوشت و مێشکەکەی لەتەك مێشکی مرۆڤەکەدا تێکەڵ دەکرد. رزگار بووەکانیش بۆئەوەی

(٢١) شوهران ـ شهران: مەبەست لەسۆران ـ ه (و.کوردی).

(٢٢) ئاڵتوون کۆپری: نـاوە تورکییەکـەی (پـردێ)ی کوردییـە و چـۆمەکەش، زێـی بچـووك ـ ه (و.کوردی).

نەناسرێنەوە، روویان لەچیاکان دەکرد و لەوێ بەهۆی ژیانی ژن و مێردایەتی، رەگەزی خۆیانیان پاراست و ناویان بوو بە کورد! *.

گەلی کورد، بەسەر چەند خێڵێکدا دابەشبوون، کەهەر کامێکیان بەپێی دیالیکت و خوخدەی خۆیانەوە دەناسرێنەوە. ئەمانە بەهەموو شوێنێکدا بڵاوبوونەتەوە، لە: هورمز، لەمالاتیا (عوسمانی)، لە مەراش** . لەمانەش زیاتر، لەناوچەکانی نێوان ئێران، مووسڵ و عێراقی عەرەبدا دەژین. ئەم وڵاتە کوێستانییە، (١٨) هەژدە ناوچە (بلۆك)ە و کوردان لەو ناوچانەدا دەژین. ئەم نەتەوەیە پاڵەوانی مێژوویی وەك: رۆستەم، بارام، فەرهاد و زۆری تر، بەهی خۆیان دەزانن. شانازیش بەدزیکردنەوە دەکەن.

ئەمانە ئازا و بەجەرگ، بزێو و لە خۆبایین. زۆرحەزیش لەخوێن رشتن دەکەن، بە ڕادەیەك کە بەئاسانییش لەجیاتی خوێنی کوژراوەکە، بە گا ـ یەك، ئەسپێك، یان: دە (١٠) سەر مەڕ، کۆتایی بەکێشەکە دێنن. کچێکی هۆزە کە لەخوێندا دەگرن و لەتەك خاوەن کوژراوەکەدا سەودا دەکەن.

---

* ئەم ئەفسانە پووچە، لە (شانامەی فیردەوسی)یەوە داکەوتووە، کە هەر خودی رووداوەکانی (شانامەی فیردەوسی)، ئاکامی خەیاڵکردی (فیردەوسی: ٩٤٠ ـ ١٠٢٠ز) ن (و. کوردی)

** مەراش: مەبەست لە (مەرعەش)ی ئێستای باکووری کوردستانە



پیاوێکی (کورد)ی قەڵەمڕەوی عوسمانی

(سەدەی هەژدە)

## ٨٠

# لە کەرکووکەوە بۆ ئەربیل (هەولێر)

پاشای کرکووك، کە لە شەڕی ئێران ئاگادار کرا، فەرمانی دەرکرد شارەکە، کە وەك قەڵا وابوو، پڕیکەن لەخۆراك و پێویستی و دیوارە رووخاوەکانیشی هەڵچیننەوە و چاکی بکەنەوە. داوای هاوکاریی و یارمەتی لەخەڵك کرد، بۆ ئەوەی شەووڕۆژ کاربکەن. لەبەیانی ئەو رۆژەشەوە، کە من گەیشتم، خۆیان لەوێ قایم کردبوو.

لەترسی ئەوەی کە نەوەك ئیتر نەتوانم لەشار دەربچم، زۆر نەمامەوە و بەپەلە بەڕێ کەوتم. هەر لەشوێن هەواری پێشووماندا، کە چادرمان تێدا هەڵدابوو، چادرمان هەڵدا. فەرمانبەری ڕێگەوبان، پێی لەسەر وەرگرتنی ماف خۆی داگرت. منیش پێم باش بوو بە دیارییەك خۆمی لەچنگ رزگار بکەم و ئیتر نەچمەوە لای (پاشا)، چونکە دەبوو دیارییەکی گەورەترم بە (شا) پێشکەش بکردایە.

دوای نیوەڕۆی ئەو رۆژە، بەڕێ کەوتم. بەیانیش لەگەل گزنگدا گەیشتمە ئاڵتوون کۆپری، کە بەشێکە لەدەسەڵاتداریێتی ئەحمەدپاشا. ئەو کەسەی لێرە فەرمان دەردەکا، ئەرکی ئەوەی پێ سپێردرابوو ئەوانەی لەبەغەداوە دێن و بەڵگەی هاتوچۆیان پێ نییە، ڕێگەی دەرچوونیان نەدرێتێ. داوای بەڵگەی لەمن نەکرد، چونکە دەیناسیم و ئاکاری لەئاستمدا، بەنەزاکەتانە بوو، بەڵام لەگەڵ سوپاییەکاندا دەم شڕبوو، بەتایبەتیش لەگەڵ لێپرسراوی سوپاییەکاندا، کە ئەگەرچی بەڵگەیشی پێ بوو، بەڵام زیندانی کرد و وتی: ئێوە خەڵکێکی بێ

هیمەتن، چونکە لەهەلومەرجێکی وادا، کە بەغداد لەمەترسی گەمارۆداندایە، ئێوە لێی دەردەچن. بۆیە منیش دەتانگێڕمەوە.

لاوێك، کە لە بەسرە ـ وە هاوسەفەرم بوو، کەمێك دوای ئێمە گەیشت. بێئەوەش پێویست بکات و لێی بپرسن، بەڵگەی هاتوچۆیەکەی نیشاندان. کابرای لێپرسراو خوێندییەوە و بۆی فڕێدا و وتی: ئەم بەرگەیە تا کەرکووك بڕ دەکات و کەڵکێکی تری نییە. بۆم دەرکەوت دەتوانێ بیگرێ. بەڵام هەرکات بمەوێ بەری دەدا. پێم وابوو لەبەرئەوە رووشکێن و تەریقی کردەوە، کە ئاکاری شیاوی نەنواند و لە هاتنەژوورەوەیدا، بەچەکمەکانییەوە چووە سەر دۆشەکەکە و لە سەرووی ژوورەکەوە، لەسەر پشتییەکان پاڵ کەوت و چاوەڕوانی خولْقی نەکرد. هەڵسوکەوتی ئەویشی هیچ بەدڵ نەبوو. رووی تێم کرد و وتی: نامەوێ منەتباری کەس بم. هەموو جۆرە دلْدانەوە و گەورەیی و نەزاکەتێکی تۆ، بەسنگێکی فراوانەوە وەردەگرم، بەڵام نامەوێ چاوشۆڕی حاکمگەلی تورك بم. وەڵامم دایەوە: دەبێ ئەمجارە خۆت بۆ منەت هەڵگرتنیان یەکلایی بکەیتەوە. چونکە داوای کابرا ئەمەبوو. یان دیارە مانەوە و دواکەوتنت لەرێگە، بەباشتر بزانیت. ئەم رووداوە بووە هۆی ئەوەی کەئیتر تێی بگەم و لەمەودوا، هەربەتەنیا خۆم بەو شتانەوە خەریك بکەم، کە پێوەندییان بەخۆمەوە هەیە و خۆمیش لە رووبەڕووبوونەوەو ئەوجۆرە رووداوانە بپارێزم.

سەردەستەی سوپاکە، کە لەخۆی بایی نەبوو و تاڕادەیەکیش بێ ورتە نەبوو. پەیامێکی بۆناردم، تا ببمە هۆی رزگاربوونی. منیش داوای ئازادکردنیم کرد و بەقسەیان کردم.

لەجێی خۆیدایەتی سوپاسی ئەو فەرماندەیە بکەم، کە تائێستا زۆرشتی بۆم ئەنجامداوە. بەڵام لام وابێ ویستی پارەم پێ خەردج بکات، چونکە بیانووی گرت کە گوایە کوردانی (باجیلان[٢٣])، لەگەڵ کوردانی دیکەدا بەشەڕ هاتوون و رێگەکە مەترسیی هەیە و چاکتر وایە بمێنمەوە. وەڵامم دایەوە: رەنگە ئەم شەڕ و هەرایە درێژە بکێشێ و منیش دەبێ پەلەی رۆیشتن بکەم. بۆیە زۆرم سوپاس کرد، کە

---

(٢٣) باجیلان: باجەلان (و.کوردی)

ئەگەر زەمینەی بەڕێ کەوتنم بۆ بڕەخسێنێ، تا بچمە ئەوبەر[٢٤] . ئەویش بەڵێنی دا بۆ ئەو مەبەستە، هەوڵدەدات. منیش لە ژوورەکەی هاتمە دەرەوە. چونکە خەوم دەهات و چووم لەسەر جێگەکەی خۆم خەوتم.

دوای چەند سەعاتێ بەرپرسەکە بۆ چادرەکەم هات و داوای بەڵگەی هاتوچۆی لەمن و پیاوەکان و کەلەپەلەکانم و ئەسپەکانم کرد. پێم وت: فرەنساییگەل لەوڵاتی عوسمانی دا، هەرتەنیا مافی گومرگ دەدەن، منیش لەبەرئەوەی بازرگان نیم و کەلوپەلم بۆ بازرگانیی پێ نییە، رەنگە داواکەی ئێوە، من نەگرێتەوە. پێمی وت: لەراستیدا تۆ بەهەڵەدا چوویت، چونکە سەرجەمی ئەوانەی لەم پردەوە دەپەڕنەوە، بەبێ جیاوازیی، دەبێ باجی پەڕینەوەی خۆیان و کەلوپەلەکانیشیان بدەن، ئیتر بەلای فەرمانبەری وەرگرتنی باجەوە، ئەوە گرنگ نییە کە ناواخنی کەلوپەلەکانیان و جانتاکانیان، گڵیان تێدابێ، یان زێڕ!. پاشان بەڕوویەکی گرژەوە پێمانی وت: سەرباری ئەو باجانەش[٢٥] ، چاوەڕێ دەکات، بەرتیلێکیشی وەك دیاریی بدرێتێ. چونکە ئەگەر وانەکەین، رێگەنادات بڕۆین. لەبەر تووڕەیی ئەم فەرمانبەرە کوردە، بەچاکم زانی زۆری لەگەڵ نەڵێم. پێم وت: دەچمە لای فەرماندە، تا ئەو ناوبژیی ئەم گێرەوکێشەیە بکات..

پاش نیوەڕۆ چوومە لای فەرماندە، بەسەرهاتی خۆمم بۆ گێڕایەوە و باسی ئەو گیروگرفتانەم بۆ کرد، کە(بەگ) بۆمی سازکردووە و کردەوەی بەگیشم بە کورتی بۆ گێڕایەوە. لەوەڵامدا وتی: وەرگرتنی باجی تێپەڕبوون، شتێکی سەرەکییە. بەڵام سەبارەت بەجۆری ئاخاوتن و هەڵسوکەوتی ناشایانی، سەرکۆنە و خەتاباری کرد و وتی: ماوەیەکی زۆرە ئاگاداری ئەوەیە دەستی داوەتە نانەجیبی و بێ حورمەتیی و ئەرکی سەرشانی ئەو کابرایە ئەوەیە بتانپەڕێنێتەوە. وتیشی

---

(٢٤) واتە بچێتە ئەوبەر پردەکە.

(٢٥) ئەم شوێنە ناوی (ئاڵتون کۆپری)یە. چونکە بۆهەر تاکە کەسێك لێی بپەڕێتەوە، لیرەیەکی زێڕیان دیاری کردووە، کە دەبێ بیدات. ئەم پارەیەش نەك هەر بۆئەو مەسرەفەی پارەیەیە، کە تیایدا خەرج کراوە، بەڵکو بۆ چاودێریی کردن و پاراستنیشێتی.

کەسێکی وای دەست کەوتووە، کەدەتوانێ بەڕێگەیەکدا بمانبات، مەترسی ئەوەی لێ نەکرێ تووشی کوردان ببین و هەرکاتێکیش بمەوێ بڕۆم، بەڕێم بکات.

دەبووایە پاداشی ئەو چاکە و پیاوەتییەی فەرماندەکە بدەمەوە. بۆیە پێش ڕۆیشتنم، چەند شتێکی باش، کەخۆی حەزی لێ دەکردن، بۆم نارد. ئەویش بەگیانفیداکەیدا ڕاسپێریی بۆم ناردبوو، تاشتێکیش بۆ (بەگ)ی سەرەك چاودێریی پردەکە بنێرم، بۆئەوەی دڵگیر نەبێ. منیش هەرچی کە فەرماندە وتبووی، بەجێم هێنا.

## ٨١

# لەشاری ئەربیل (هەولێر) ـ یەزیدی (ئیزەدی) و سۆفی

سەرەتای شەو، لەتەك شارەزاکەمدا بەڕێ کەوتم. لەپێدەشی گەورە و بەرینی مەیدانی جەنگی ئەسکەندەر و دارا تێپەڕیم.

دوای دوازدە (١٢) سەعات ڕێکردن، لەبەرەبەیانی (٢٠)ی حوزەیراندا گەیشتینە ئەربیل(هەولێر). ئەم شارە کەوتۆتە پێدەشتی نێوان هەردوو چەمی(زێ)وە و دوو ڕۆژە ڕێ، لە باشووری خۆرهەڵاتی مووسڵ و ڕۆژە ڕێیەکیش لەکوێستانەکان دوورە.

شارەکە لەسەر تەپۆلکەیەکی بەرز دروستکراوە. شێوەی هەڵکەوتی، زۆر لەهەڵکەوتی کەرکووك دەچێ. ئاوی ئەربیل لەدوو چاڵاو دابین دەکرێ، یەکێکیان بۆ مزگەوت و ئەویتریشیان بۆ کۆشکەکە دەچێ.

ئەم دەڤەرە ئێستا بەشێکە لە دەسەڵاتدارێتی حوکومەتی شارەزوور. لەڕابردووشدا فەرمانڕەوایانی تایبەتی خۆی هەبووە. لەوانە: تورکمان ئەبوسەعیدی کەوکەبی بووە، کە بەهۆی کارە چاکەکانییەوە، ناوبانگی پەیداکردووە. نەخۆشخانەیەکی بۆ کوێرەکان و یەکێکی تری بۆ زامداران و یەکێکی تری بۆ منداڵانی بزربوو و خانوویەکیشی بۆ یارمەتی بێوەژنان دروستکردووە. خانوویەکیشی بۆ پێشوازیی میوان و چەندان قوتابخانەیشی دروستکردووە. بەهۆی ئەم خەرجە زۆرانە و ئەو هەموو ماندووبوونەیەوە بۆکاری خێر، لەناو خەڵکی موسڵماندا زۆر جێگەی ڕێزو پیرۆز ڕاگرتنێتی. سەرەتا حەزم لێ بوو بچمە ناو

شارەکەوە[٢٦]، بەڵام کە بیرم کردەوە دیارییەکی شایانم بۆ فەرماندار پێ نییە، لەپێدەشتەکەدا چادرم هەڵدا و خۆم لەم مەسرەفە بێ کەڵکە پاراست. تازەش چادرم هەڵدابوو، کە فەرمانبەری باجی هاتوچۆ، بۆلام هات. ئەمیشم بەپێشکەشکردنی(شاڵ)ێك و چەند بەستەیەکی(قاوە)، لەکۆڵ خۆم کردەوە.

کوردێکی زۆر، کە تاسە و لاپرەسەنی دیتنی ئەوروپاییەکیان هەبوو، خزانە چادرەکەم و لەگەڵیاندا کەوتمە گفتوگۆ. بۆم دەرکەوت بێ ئەندازە هەموویان مەیلیان بەلای ئێراندا هەیە، نەك تورك[٢٧]. یەکێکیان پێمی وت: ئێرانییەکان لەماوەی مانگی رابردوودا، چوار هەزار(٤٠٠٠)سەر ئەسپی رەسەنی ئەم ناوچەیەیان لێکڕیوین.

بەسۆنگەی جەنگی پەیتاپەیتا و نەبڕاوەی(نادرشا)وە، رەگەزی ئەسپی ئێرانی، ئەوەندە کەم بۆتەوە، خەڵکی ئەم وڵاتە، ناچاربوون بۆ دابین کردنی پێداویستی شەڕ و سەبازانیانەوە، دەبێ ئەسپ لەتورکیاوە بهێنین. چونکە لەشکری ئێران، زۆربەیان ئەسپ سوارن. پێشبڕکە و ململانێ و رکەبەرایەتی و هاوکات ئەو هاوکارییەی چ لەنێوان پاشاکان و چ لەنێوان بەرپرسانی سنوورەکاندا هەیە، زۆرجار ئەم پاشایانەیان لە تەنگوچەڵەمەی سەر سنوورەکان و کارەساتی دژوار رزگارکردووە. ئەم چارەسەرکردن و هاوکاریی و یارمەتیدانە، بوونە هۆی ئەوەی دەسەڵاتی (نادرشا)، لە تورك (عوسمانی) و هاوسێکانی تر مەزنتر بنوێنێ و بەسەریاندا زاڵ بێ. تەنانەت ئەو دەمەی من لە (ئیسفەهان) و (بەسرە) بووم، تورك و عەرەبەکانیش بێ هەدادان خەریکی دابینکردنی ئەسپ و هێستر و وشتربوون بۆ سوپای ئێران و لەتەك یەکدا پێشبڕکێیان دەکرد، لە بەغدادیش بە دڵنیاییەوە پێمیان راگەیاند، کە لەماوەیەکی کەمدا، چەندین جار، زیاتر لە شەست هەزار (٦٠.٠٠٠) سەر ئەسپیان بە ئێرانییەکان فرۆشتووە، ئەمە جگە لەو وشتر و هێسترانەی کە لەخێڵی (بەنی خالید) و تورکەکانیان کڕیوە.

---

(٢٦) واتە مەبەستی بووە بچێتە ناو قەڵاکەوە(و.کوردی).

(٢٧) واتە مەبەستی دەوڵەتی عوسمانی یە(و.کوردی).

زەردەپەڕی ئێوارە بەرێ کەوتم و ئێوارەی ڕۆژی دوایی گەیشتینە (زێی گەورە) و هیچ شتێکیش ڕووی نەدا. یەزیدی (ئیزەدی)یەکان ڕێبوار و کاروان لە جێگەیەکەوە بۆ جێگەیەکی تر ڕێنوێنی دەکەن، یان بە سواری (کەڵەك)ەکانی خۆیان دەیانپەڕێننەوە، ڕێبوارەکانیش چونکە پێویستییان پێیان هەیە، بۆیە هەر بڕە پارەیەك داوا بکەن، دەیاندەنێ.

ئەوکاتەی بۆ ئێران دەچووم، هیچم خەرج نەکرد، بەڵام لە گەڕانەوەمدا هیچیان پێ نەهێهشتم و داخیان کردم و مەسرەفی زۆریان پێکردم.

یەزیدی (ئیزەدی)یەکان بنەچەیان کوردە، ئەمانە خۆیان بە پێڕەوانی (شێخ هادی) دەزانن، بەڵام لەڕاستیدا ئەمانە نە موسڵمانن، نە عیسایی، نە یەهوودی، نە بتپەرست. لە سەرەتادا (سۆفی[٢٨]) بوون، دوایی وردە وردە بایان داوەتەوە سەر دواکەوتن و خۆیان لە گێلی داوە، پێداگرتنێکی وشکیان لەسەر بیروبڕوایان هەیە. شێخەکانیان مێزەری ڕەش لەسەر دەبەستن. ئیزەدییەکان بەهەشتیان لێ دەکڕن، ڕێگەیان دەدەن لەتەك ژنەکانیاندا پێوەندییان هەبێ و دەڵێن: (ئێمە جگە لەپەرستنی خوا و ڕۆژووگرتن، هیچ کارێکی دیکەمان نییە، شێخ هادی لەجیاتی

---

(٢٨) ئەو تازەگەرییەی لەناو ئیسلامدا دەرکەوت، بریتی بوو لەوەی هەردەستەیەك بانگەشەی ئەوە بکات خاوەنی پێڕەوکارانێکی دڵسۆز و خۆڕاگرە و لەتەنگانەشدا بەکەڵکی کەسانی تر دێن. ئەمانە، کەهەر بەتەنیا لەخزمەتی خوا و لەبیری خودادا بوون، دەکۆشان تا هەموویان یەك دڵیان هەبێ، لەڕێگەی ناوی(سۆفی)یەوە لەخەڵکانی تر دیاری و جیا دەکرانەوە و لەسەدەکانی سەرەتای ئیسلامیشدا هەر بەو ناوەوە دەناسرانەوە. زانیاریی ئەمانە لەوەدابوون ددان بەخۆدا بگرن و بەمەش وەك چێژ وەرگرتنێك، کەهەست بکەن لەشیان گەرمایەکی زیاد دایدەگرێ، هاوکات هەست بکەن(با)، وەك باوەشێن، لەشیان فێنك دەکاتەوە.

پەیامی ئەمانە لە(٣) خاڵدا بەرجەستە کردووە: خۆشەویستیی و دۆستایەتی و کاری چاك، پەروەردەکردنی دڵ، بۆ بەخشەندە بوونی دەست و دڵ، نیشاندانی ڕووی خۆش و میهرەبان و نیازی پاك.. لەم ڕۆژگارەدا سۆفیان، موسڵمانیان بەبێ ئایین و دوو ڕوو دادەنا.

بێگومان تا دەهات هەر نەویتریش دەبوون، بۆیە نەفرەت و قێزیان تێدەگرتن و حەواڵەی شەیتانیان دەکردن.

ئێمە وەڵامی خوا دەداتەوە، لەبەر ئەوە ئێمەش دەنێریتە بەهەشت. بۆیە نیازێکمان بە عیبادەت و رۆژوو نییە).

لە سەعات (٧)ی پاش نیوەڕۆدا بەرێ کەوتین و لە (حەسیر سۆفی)، کە ناوبەناو بواری دەدا، پەرینەوە و گەیشتینە (گورگی)، کە گوندێکی ئەرمەنی نشینە.

بەیانی زووی رۆژی دوایی چووینە ناو (مووسڵ)ەوە. لەوێشەوە باوڵەکانمیان بۆ گومرك برد و هەڵیان پشکنین و نەیانهێشت لەگەڵ خۆمدا بۆ کاروانسەراکەمیان ببەم.

# ٨٢

## ئاكاری جوانی پاشای مووسڵ ـ سنجار (شەنگاڵ)

پاش ئەوەی چەند سەعاتێ حەساینەوە، گیانفیداکانم بۆ لای (موسلیم) نارد، تا بزانم چۆن دەکرێ چاوم پێی بکەوێ! . ئەم پیاوە، هەر ئەو (سەعید بەگ)ەیە، کە بە پلەی فەرمانداری ئاسایش و دارۆغا و راپەڕاندنی فەرمانداریێیەکەی (حسێن پاشا)، بۆ (بەسرە) هاتبوو، وەڵامی هێنایەوە، کە کە دەتوانم دیداری بکەم و چاوەڕێم دەکات. بەپەلە چووم بۆ لای بۆ ماڵەکەی.

لەدوای سڵاو و بەخێرهێنان و دووبارەکردنەوەی پیرۆزبایی، کە لەناو تورکەکاندا باوە، خۆشحاڵیی خۆی دەربڕی، نامەکەی (سلێمان پاشا)م پێدا. وتی پێویستی بە راسپاردن نییە و دەمناسێ و یەکجار شادمانە، کە دەرفەتێکی دەست کەوتووە، تا ئەگەر شتێکی لەدەست بێت، بۆمی ئەنجام بدات. تا ماوەیەك لەبارەی ئێران و عەرەبستانەوە دواین. کاتێکیش ویستم بڕۆم و لەجێی خۆم بەرز بوومەوە، وتی: حەزدەکەی (پاشا) ببینی؟. وتم: ئەو کاتەی لە بەسرە بووم و لەکاتی هەرا و پشێویدا بەسرەم بەجێهێشت و ئیتر نەمتوانی شتێکی شایەنی ئەو بێ، بیکڕم و پێشکەشی بکەم، پرکێشیش ناکەم بەدەستی خاڵی بچمە خزمەتی. لەوەڵامدا وتی: ئەم قسەیە نابێتە هۆی ئەوەی نەوێریت خۆت نیشانی (پاشا) بدەیت و لە پێشوازیی چاکی پاشا، بێ بەش بین، بۆیە قایل بووم و بۆلای پاشا رێنوێنی کردم. پاشا داوای مرەبا و قاوەی بۆ کردم، ماوەی سەعاتێك پێکەوە گفتوگۆمان کرد. لەکۆتایی دانیشتنەکەدا، شەربەت و عەتریان بەدیاری دامێ.

بەیانی ئەو ڕۆژە، گیانفیداکەم دۆزیمیەوە و وتی: پاشا چاوەشەکەی خۆی بەشوێنتدا ناردووە و دەیەوێ قسەیەکت لەگەڵدا بکات، سەرەتا کە هات وامزانی بۆ وەرگرتنی ئەو بەرتیل و دیارییە باوانەیە، کە دوای دیدەنی لەگەڵ لێپرسراوانی تورکدا، بەخزمەتکاران دەدرێ. ڕێگەیم دا و هات و شتێکم دایە. لەوکاتەدا کە لێی وەرگرتم وتی: بۆ ئەوە نەهاتووم، بەڵکو پاشا ناردوومی بەشوێنتدا کە لەکۆشکەکەیدا چاوەڕوانتە. دوای کەوتم و چووم و وەك جاری پێشوو، پێشوازیم لێکرا.

دوای قاوە خواردنەوە، پاشا وتی: بیستوومە خانوو (کاروانسەراکەت) باش نییە و دەیەوێ خانوویەکم بداتێ. سوپاسم کرد و وتم: تەنیا داواکاریم لەجەنابتان ئەوەیە تا دەتوانێت زووتر بەڕێم بخەیت و نامەی ڕاسپاردەشم بۆ بەرپرسانی سەر ڕێگە بۆ بنووسێت. وتی: ماوەیەکی زۆرە، کاروانێك لەمووسڵەوە ئامادەی بەڕێکەوتنە، بەڵام ڕێگەی بەڕێکەوتنی نەداوە، چونکەساڵی ڕابردوو، کاروانێك کەوتە بەر هێرش و هەڵمەتی (ئیزەدی)یەکانی (سنجار ـ شەنگاڵ) و تاڵانیان کرد. بۆیە ئەو کاروانە ڕێگەی دەرچوونی نادرێ، مەگەر دوای ئەوەی کەسانێك بۆ کۆکردنەوەی زانیاریی لەسەر ئیزەدی بچن و بگەڕێنەوە و ڕاپۆرت بنووسن، کە ڕێگە ئەمینە، ئەوسا دەتوانرێ لەوپەڕی ئاسایش و دڵنیاییدا بە چۆلگەکاندا هاتوچۆبکرێ. لەم بارەدا من دەتوانم ئەو هەڵ و دەرفەتە بقۆزمەوە. ئەگەر ئەمەش نەڕەخسا، ئەوا لەڕێگەی (جزیرە)وە دەمنێرێ، کە ئەویش بەشێکە لە (دیاربەکر) و نامەکانیشم بۆ دەنووسێ.

سنجار (شەنگاڵ) بەشێکە لەخاکی (ڕەبیعا) و لەناوەڕاستی چۆڵگە و باشووری (نسیبین)دایە، ئەو شارەی کە ئەم ناوەی دراوەتێ، لە باشوور و داوێنی کێوێکی بە پیت و بەرەکەتدایە. کەوتۆتە خۆرئاوای مووسڵ و دوو ڕۆژە ڕێ لێی دوورە. قەڵایەك و گەلێ باخ و ئاوێکی باشیشی هەیە. تەنیا شوێنێکیشە لەناوچەی باکووری عێراقدا، خورمای تێدا دەڕوێت، خانووەکانی ئەم شارە گەورە و ڕازاوەن، کۆشکی عەبباسی (ئانوی) بەهۆی ئاوی زۆریەوە دیمەنێکی سەرنجراکێشی هەیە، لە ڕابردوودا جێگەی ژیانی (شا)یەکانی ئەو وڵاتە بووە و ئەم شارەش بەناوی یەکێکیانەوە ناونراوە... لەنزیك سنجار کێوێکی لێیە، پێی دەڵێن (چاتاك

گەدوك)، لەوبەر ئەم كێوەوە زەریاچەیەك هەیە، ناوی (خاتوونیە)یە، دوورگەیەك لەناوەڕاستی ئەم زەریاچەیە دایە، ژیانی تێدا دەكرێ، لەخۆرئاوای ئەم دوورگەیەدا، تەپۆڵكەیەك هەیە ناوی (هوسیە)یە و لەسەر ئەم تەپۆلكەیەش (هەرەم) ێكیان درووستكردووە، یەزیدی (ئیزەدی)یە ئاژاوەگێرەكان لەم دوورگەیەدا دەژین.

بۆ كۆنترۆڵكردنی ئەم یەزیدییانە پاشای مووسڵ لەهەموو كەس زیاتر دەسەڵاتی لەدەست دایە، بۆ رێگریی لە تاڵان و بڕۆیان، یان بیهێزن، یان بۆ پاراستنی بەرژەوەندی تاكە كەسی خۆیان، چاوپۆشی دەكەن، ئەوە راستە كە ئیزەدییەكان ساڵی پار، كاروانێكیان تاڵان و رووت كردەوە و ئەو ئالۆزییەی لەو كارە پەیدا بوو. ترسی سزادانی لەلایەن ئەحمەد پاشاوە كەم كردەوە، ناوبراو تەنیا كەسێكە كە چەتە و رێگران لێی دەترسن، بەڵام حسێن پاشا دەیتوانی زۆر زووتر رێگەی بەڕێ كەوتنی ئەم كاروانە بدات و لەدەستیشی دەهات ئەو مەترسییەی پێشبینی لێدەكرا، هەر لەسەرەتاوە رێگری و قایمكاریی بۆ بكات و چەند دەستە گەڕۆك، یان سەدان چەكدار و بەهەمان ئەندازەش ژمارەیەك سەربازی عەرەب و چەندان چەكداری دەوڵەت، بەناوی پارێزەر و پێش قەرەوڵەوە بخستایەتە تەكیان و بەڕێیان بكات، بەڵام ئەم كارەی نەكرد، هەر لەبەرئەوەی دەیویست شتێكی دەست بكەوێت، یان پارەیەكی بێتە دەست، بۆیە هەر بە ئەنقەست چەرمەسەریی و تەنگ و چەڵەمەی ساز كرد و ماوەیەكی زۆر كاروانەكەی دواخست. داهات و دەستكەوتەكانی حسێن پاشا كەم بوو، مەسرەفیشی زۆر بوو، بۆ قەرەبووی ئەم مەسرەفەش، ناچار بوو تاو بداتە سووكایەتی پێكردن و جنێوی ناڕەوا بەخەڵك و قەرزو قۆڵە، كاتێكیش ئەمانەی چنگ نەدەكەوتن دەبووایە رێگەیەكی دیكەی هەڵبژاردبایە. هەر وەك ئەو رووداوە باشەی روویداو كاروانێكی (٨٠٠)كەسی بە بار و كەلوپەلی جۆراوجۆرەوە پەیدابوو، چەند جارێك باج و گومرگیان لێ وەرگیرا، سزای یاسایی دران، تا زیاتر لە (١٠.٠٠٠) هەزار فرانكی لێ وەرگیرا، ئەوسا توانی مۆڵەتی دەرچوونی لە مووسڵ وەرگرێ، سەرباری ئەمەش هەواڵیان داینێ كە ئەو دەستەیەی بەناوی پارێزەرانەوە خرابوونە تەك كاروانەكەمان، لەنیوەی رێگە و ناو بیاباندا بەناوی ئەوەوە، كە لەگەڵ

بازرگانەکاندا هاتوون و یارمەتییان داون، باج و خەڵاتێکی زۆریان بەناوی دیارییەوە لە بازرگانەکان وەرگرتبوو.

بۆ دوایین جار، سەعاتێك لای پاشا مامەوە و بۆ کاروانسەراکە گەڕامەوە، ڕۆژی دوایی، چاوەشێك نامەیەکی هێنا، کە بۆ محەمەد ئەفەندی بەرپرسی کاروباری زەریایی نووسرابوو، وتبووی خۆم ئامادە بکەم تا بۆ ڕۆژی دوایی لەتەك کارواندا بەڕێ بکەوم، ئەم مزگێنیە بەڕادەیەك خۆش بوو، چاوەڕێم نەدەکرد، گەڕامەوە لای سەعید بەگ و لەو هەموو گەورەیی و ڕێز و نەوازشەی بەرامبەرم نواندبووی، سوپاسم کردو مۆڵەتی ڕۆیشتنم لێ خواست.

## ٨٣

## له مووسڵەوه تا نسیبین

له (٢٥ی حوزەیراندا) بەپاڵ دیواره ڕووخاوەکانی مووسڵدا تێپەڕین، که کرێکارێکی زۆر، خەریکی سەرلەنوێ چاکردنەوه و هەڵچنینەوەیان بوون، ترس له ئێران و هەواڵی بنبڕ، له ڕووبەڕووبوونەوەیان و هەڵایسانی چەنگ لەگەڵیاندا، زۆربەی حاکمەکانی به ئاگا هێنابووەوه و ناچار کرابوون کەمتەرخەمیی نەکەن و قایمکاریی پێویست بکەن و ئاسایشی شار و پاراستنی، لەبەر چاوبگرن، کەرەسەی پێویست دەست نەدەکەوت و بێزاریی و ناڕەزاییش لەناو خەڵکدا پەرەی دەسەند و لەهەموو جێیەکیش گازندەیان لەدەست دەوڵەت دەکرد، هەر ئەوەش ببووه سۆنگەی ترس له دووژمن، که ئەگەر بێته سەریان، هیچ خۆڕاگرییەك نابینن و بەرپەچی نادەنەوه و لەو هەل و مەرجه لەبارەدا و لەماوەیکی کورتدا پێشڕەوییەکی گەوره بەدەست دێنێ.

دوای چوار سەعات رێگه ڕۆیشتن گەیشتینه جێگەیەك پێیان دەوت (بەدوش). ئێره قۆناغه ڕێی کاروانه و نابێ تا (٢٧)ی مانگ بجووڵێت، سەر لەبەیانی ئەو ڕۆژه دیسانەوه بەرێ کەوتینەوه. پاش شەش سەعات رێگه، گەیشتینه (ئەسکی مووسڵ) واته: (مووسڵی کۆن). ڕۆژی دواتر له سێڵاوێك پەڕینەوه، که لیته و قەوزەی پێوەبوو، زۆربەی هێسترەکان، به بارەوه وەرگەڕان و یەکێکیش لەو هێسترانه، بارەکەی منی هەڵگرتبوو، پێنج سەعاتی تریش رێمان کردو لەشوێنێك ماینەوه، ناوی (تەل مووس) بوو، که لەناوەڕاستی دەشتەکه و له پاڵ تەپۆلکەیەکدا دروستکرابوو، تا ئێره، گەرما و باری قورس، کاروانی ناچار کرد،

هێواشتر ڕێ بکات و هەموو ڕۆژەکەش ڕێ نەکات، بەڵام نزیك بوونەوە لە چیای (سنجار)، لەلای چەپەوە و مەترسی لەهێرشێکی ئاشکرا، یان شەبەیخوونێکی لای ئیزەدییەکانەوە، وای لێکردین لەجاران زیاتر، چاودێریی بکەین و بەخەمەوە بین، بەجۆرێك کە دەسەڵات لەدەست خۆماندا بێت.

ڕێگە ڕۆیشتنی ئەم دوو ڕۆژەی دواییمان، (١٩) نۆزدە سەعات درێژەی کێشا، شەوی یەکەمیان لە وێرانەیەك و شەوی دواییش لە شوێنێك، کە پێیان دەوت، (رومائیل)، چادرمان لێ هەڵدا.

لە (١)ی تەموزدا درێژەمان بە ڕێگە ڕۆیشتنی خۆمان دا و لە (دەمیرقاپی) بەردەڵانییەوە تێپەڕین. هەندێ لەو عەرەبانەی بۆ پارێزگاریمان لە تەکماندا بوون، وتیان ئێمە تا ئەم شوێنە لەگەڵتاندا دێین و ئیتر لێرە بەدواوە جێتان دێڵین، چونکە لەمە بەولاوە مەترسییەك نەماوە.

بەم هەواڵە، کاروانەکەم لە گوێ چەمی (ریچلاسویی) بەجێهێشت و بێ ڕاوەستان پاش شەش سەعات ڕێ پێوان، گەیشتمە (جەڕاحی)، کە جۆگە ئاوێکی بوو. هەر ئەو ڕۆژەی من کاروانم جێهێشتبوو، چەند سەعاتێك دوای من، کاروانەکەیان رووت کردبۆوە. شەش سەعات زیاتری نەمابوو، کە ئەم جۆگەیەش بەجێ دێڵم، زۆر شاد و دڵخۆش بووم بەوەی گەیشتوومەتە نزیك کۆتایی، بێئەوەی هیچ ڕووداوێکی ناخۆش بە خەیاڵمدا بێت.

دەمەو عەسری هەر ئەو ڕۆژەی لە (جەڕاحی)یەوە بەڕێ کەوتبووم، دوای من (١٠)کەسی تریش لە کاروانەکە جیابوونەوە و بەمن گەیشتنەوە و پێکەوە بووین. لێرەدا تووشی ڕووداوێك هاتین، ئەم خۆشییەمانی بۆ چەند ساتێك لێ تاڵ کردین. دوو هۆزی کوردی ئەم ناوچەیە، بەناوی (میللی) و (گەرگەری)، ببووە شەڕیان، قەرەوڵی گەرگەرییەکان، کە لەسەر بەرزاییەکانەوە چاودێری دەکرد و بەشێکی زۆری دەشتاییەکەیان لەژێر چاودێریدابوو، لەدوورەوە ئێمەیان دیبوو و پێیان وابوو ئێمە لە کوردانی (میللی)ن، بۆیە چووبوون ئاگاداری هۆزەکەیان کردبوو، کە لە دۆڵ و لاپاڵ تەپۆلکە و دەشتەکاندا رەشماڵیان هەڵدابوو، هەواڵی نزیکبوونەوەی مەترسییان دابوونێ. لەناکاوێکدا زیاتر لە(٢٠٠)دووسەد پیاوی کەمەر بەستە، دەرکەوتن. هەندێکیان نێزەدار و ئەسپ سوار و دەستەیەکی تریشیان پیادە بوون و تفەنگیان لەشاندا بوو. بە

سەگ و گەماڵی گەورەی ملوانکە لەملەوە روویان لە ئێمەکرد. بەم خۆ نیشاندانە کارامە و دوورەی ئەوان، کۆمەڵە بچووکەکەی ئێمە، ورەی لەدەست دا. گاریچییەکان وتیان بەرهەڵستییان پێ ناکرێ و بۆ خۆ ڕزگارکردن، ئەسپەکانی خۆیان دا بەکوردەکان. مستەفای خزمەتکاریشم، کە خۆی لە بنەچەدا، رووسی و بە ڕێکەوت ببووە موسڵمان، بیروباوەڕی ئیسلامی بەبیر خۆی هێنایەوە و چاوەنواڕی مردنی دەکرد و بەچاکی زانی سێ جار لەسەر یەك بڵێ: لا إله الا الله محمد رسول الله و ئەوسا بمرێ. دوو بازرگانی ئەرمەنیش زمانیان شکا و ڕەنگی مردنیان لێ نیشت. منیش وەکو ئەوان کاتێك بیرم لەم مەترسییە دەکردەوە، دەترسام، لەبەرئەوە هەوڵمدا تا ئەوپەڕی توانام ددان بەخۆمدا بگرم. بەڵام ترسانی گیانفیداکەی من و سوپاییەکەی تر، کە پیاوی شەڕ بوون، زۆر عەیب بوو، کە ترس سەرتاپای ئەوانیشی داگرتبوو.

لەم حاڵەدا بووین، سوارێکی کورد لە ریزەکانی خۆیان دەرپەڕی و بە پەلە بەرەو ڕوومان هات، کە گەیشتە لامان، دابەزی و لەناوەڕاستی ڕێگەکەدا راوەستا، نووکی رمەکەی بەزەویدا چەقاند و قاچی بەزەویدا کوتا و سەری بزاواند و بەزمانێك قسەی کرد، کەس لێی نەدەگەیشت، هەر لەو کاتەدا هاوڕێکانیشی گەیشتنە لای و من و گیانفیدا و دوو سوپاییەکە، چووینە پێشەوە و دوای سڵاو، داوام کرد لەگەڵ سەرۆکەکەیاندا بدوێم، کە بەخۆشییەوە لەوێ بوو، یەکێ: لەناوماندا زمانی تورکی دەزانی و ئەوی نیشاندام.

سڵاوم لێکرد و لێی نزیکتر بوومەوە و وتم بەڕواڵەت وا دەردەکەوێ ئێوە بۆ پێشوازی کاروانێك هاتوون، کە دوا کەوتووە و بەیانی دەگات. پرسیاری کرد لەکوێوە دێم و بۆ کوێ دەچم. وەڵامم دایەوە لەبەغدادەوە دێم و بۆ ئیسلامبول دەچم. تاوێ بێدەنگ بوو، وای لێکدایەوە کە دەستەکەمان و کەلوپەلەکانمان هیچ نین، یان نەیەوێت ئازارێك بەمن بگەیەنێ. یان وای بەبیردا هات ئەو شت و مەکەی لەگەڵ خۆمدا دەیبەم، ئەوە ناهێنێ دەستی بەسەردا بگرێ. بێدەنگیی بڕی و وتی بەخێر بێن، وا خەیاڵ مەکەن ئەمڕۆ لەمە زیاتر دوورتر بکەونەوە، ئەم شەو میوانی من دەبن. کاتێکیش خۆرهەڵاتییەك میوانداریی کەسێك بکات، جێگەی ترس نامێنێتەوە. هەر ئەو قسانە بەتەواوی دڵنیایان کردم و ژیانێکی دووبارەی بە کۆمەڵە نیوە مردووەکەم بەخشییەوە.

ئەم فەرماندارەی ئەم ناوچەیە، یان ئەم سەرکردەیەی گەرگەر ـ ەکان، کە (عەبدولڕەحمان ئاغا)ی ناو بوو، بێ هیچ سێ و دوویەك کوردێکی مرۆڤ و نەجیب بوو، لەتەك مندا ڕێ کەوت و باسی ئەو نێوان خۆشییەی بۆ کردم، کە لەنێوان هۆزەکەی خۆی و هۆزی (میللی)دا هەیان بوو. کاتێك گەیشتینە شوێن رەشماڵەکانی هۆزەکەی، منی بردە ڕەشماڵەکەی خۆیەوە و نانی شێوی دامێ و هاوڕێکانی تریشمی لە ڕەشماڵەکانی تردا دامەزراندن. چاودێریی ئەوانیشی دەکرد. کە جێگە و ڕێگەیان باش بێت. ئەم میوانداریيە رێك و چاکە، کاری تێکردم و چەند بەستە توتن و قاوەی (موکا) و قتوویەك شەربەت و دوو دەستە قاوەم بەدیاری پێشکەش کرد، کە بووە مایەی ڕەزامەندیی ئەو.

بەیانی ئەو ڕۆژە، پاش سێ سەعات ڕێ پیوان، گەیشتنە شاری (نسیبین)، کە سەر بە(مەردان ـ ماردین)ە. لە نسیبین گومرگ و ماڤ هاتووچۆ وەردەگیرێ. باجگری (دیاربەکر)، یان جێگر، یان نوێنەرەکەی لێرە هەیە، کە رێکەوتنی کاروان پێش گەیشتنیان رادەگەیەنێ. چەندان جاریش فەرمانبەرانی خۆی، بۆ دیدەنی بارەکان دەنێرێ. تا گومرگ لەوانە وەربگرێ، کە لەجادەی (کوچە حەسار) و (ئورفە) وە بۆ(حەڵەب) دەچن.

ئەم جێنشینە پێمی وت ناوێرێ بهێڵێ من بەتەنیا رێ بکەم، تا ئەو کاتەی کاروان دەگات و باجگرەکان چاویان بە کەلوپەلەکان دەکەوێ. لەوەڵامدا وتم: بەڕێکەوتنی من، هیچ پێوەندیەکی بە کاروانەوە نییە، هەمیشە بەتەنیا سەفەر دەکەم و هەرچیشم پێیە، گومرگ نایانگرێتەوە. لەدوای ئەم قسانە، دوایین وەڵامی ئەوە بوو: چونکە ناتوانێ ڕێگەم پێ بگرێ، هەر رێگەیەکم پێ خۆشە، خۆم سەرپشك بم، بەڵام رێگە بە گارییەکە نادرێت. بە بیستنی ئەم قسەیەی جێگری گومرگ، نەمتوانی لە گارییەکەم جیاببمەوە. ناچارمام لە رێگەی دۆستایەتییەوە کێشەکانمان چارەسەر بکەم، بە خەڵاتێك دامرکا و کێشەکە نەما. بەمجۆرە لەدەست رێگەداران رزگارم بوو. لە راستیشدا چونکە ئەو سەر بەهێزی زەریایی بوو، دەبووایە سەرۆکەکەیم ببینیایە.

ئەم سەرکردە نەجیبە، هەندێ کەسی وەك پاسەوان و پارێزەر، بۆ بەڕێ کردنم خستە تەکم، کە تا دوا شاری ناو قەلەمڕەوی ئەو، لە تەکمدابن، پێم وت: ئەم

دڵسۆزیی و گەورەییەی وەردەگرم، بەڵام بەمەرجێك ئەگەر لای وابێ مەترسییەك لەرێماندایە. وەڵامی دایەوە: ئەگەرچی هەوڵ دەدات رێگەکە لەوپەڕی ئاسایش و بێ قرەییدا بپارێزێ، بەڵام ناتوانێ زامنی ئەو کوردانە بکات، کە هەمیشە ئاژاوە و ئاڵۆزیی سازدەکەن. بەڵام ئەگەر ئێمە چەکداربین، ئەوا دەتوانین بە باشی رێگەکە ببڕین. لەئاکامدا پێمی وت: بۆت هەیە بەبێ پاسەوان و پارێزەر بەرەی خۆت لەئاو دەرکێشی. زۆر سوپاسی دڵسۆزیی و بەخەمەوە بوونیم کرد و هاتمە دەرەوە.

پێش ئەوەی لە بەسرە بەڕێ بکەوم، بڕیارم دابوو ئەگەر رێگەی نێوان ئیسلامبوڵ و دیاربەکر چاك بێت، ئەوا لە رێگەی دیاربەکرەوە دەڕۆم.

لە (نسیبین). کە بیستبووم لە رێگەی(حەڵەب) تاعوون بڵاو بۆتەوە، لەسەر بڕیاری خۆم زیاتر پێم داگرت و بە شوێن بەرنامەی پێشوومدا چووم و رۆژی دوایی گەیشتمە(هارن)، کە شارێکی بچووکە و لە داوێنی کێوی (ماردین)دایە. ئەم شارە بەشێکە لەو ناوچەی (رەبیعا=رەبیعە)یەی باشووری دیاربەکر

قەڵاکەی (ماردین) لە نیوەڕێی بناری چیای (ماردین) دایە و لەبنارەوە تا لووتکەی کێوەکە (٨) هەشت کلیۆمەتر مەودای هەیە. لە دەوروبەری قەڵاکە خەریکی دەست پێدا هێنانەوەن و زۆر ئەستوورتر کراوە. ئەو ڕێیەی بۆی دەچێ، زۆر بە پێچ و گەوەیە. دەوروبەری شار زۆر بەرینە. لەبەر نەبوونی کانیاو، ئاوی عەماراوەکان بەکاردێنن. کۆڵانەکانی ماردین زۆر بەناوبانگن و کەرەسەی خاوی دروستکردنی شووشە و بلوورییان زۆرە. ماری پیسی هەیە، بەهەرکەسێکەوە بدات، دەستبەجێ دەمرێ. ماردین بەشێکە لە قەڵەمڕەوی دەسەڵاتدارێتی پاشا و نوێنەرێکی بەناوی (محەمەد ئەفەندی) بۆ بەڕێوەبردنی هەڵبژاردووە. نامەی تایبەتی (پاشا)م بۆ هێنا، کە کەڵکێکی نەبوو

(سەدر) گوندێکی گەورەی ئەم ناوچەیەیە و لەکەناری (دیجلە) دایە و دوو ڕۆژە ڕێ لە باشووری (دیاربەکر)ەوە دوورە و لە خۆرهەڵاتی زنجیرە چیاکانی (سولتان یلاق)ەوەیە. جۆگەیەك لەم زنجیرە چیایەوە دادەگەڕێ و بە ناوەڕاستی گوندەکەدا تێدەپەڕێ و دەڕژێتە دیجلەوە. لێرە، جگەلە دار ئاڵوو (قۆخ)، هیچ درەختێکی تر بەدی ناکرێ.

جزیرەی ((ئیبن عومەر))یش دراوسێی (ماردین) و (جودی)، یان کێوی (ئارارا - ئارارات)ە و دوو سەعاتە ڕێیەك لەخۆرهەڵاتی (ماردین)ە وەیە. لەم کێوەدا درەخت و

گژوگیا ناڕوێ، هەر هەندێ گژوگیای نەعنایی و بۆن خۆشەکان دەڕوێن. زەمینەکەی بەردەڵانی و شاخاویی و تێکەڵاوی بەردی (ئۆزت دار)ە.

لای باکوورییەوە، چاڵە بەفرێکی زۆری پڕ لە بەفری لێیە. لەسەر لووتکەکەی، کە لە مووسلەوە دیارە و دەڵێن گوایە پاپۆڕەکەی (نووح) لەوێ گیرساوەتەوە، مزگەوتێکیان دروستکردووە، کە گوندی (هەشتاد: kare TSEMANIN ) لەبناری کێوەکەدایە. ئەو شوێنە بەیەکەمین جێگەیەك دەزانن، کە (نووح) لەتەك ماڵباتەکەیدا لێی دابەزیون.

لەسەر کێوەکانی دەوروبەری، جۆرە شتێکی شیرین چنگ دەکەوێ، ماددەیەکە، کە بەهاران دار بەڕوو دەتەکێنن، ئەو ماددەیەی لێ دەوەرێنن، وشك دەبێتەوە و پێی دەڵێن (گەزنگیویی ـ Kezenguioui )کە جۆرێك لە (گەزەنگەبین)ە، ئەوەش کە لە پاییزدا کۆی دەکەنەوە، تراوە و لەدار دەتکێتە خوارەوە. گەزۆی بەهارەش وەك هەنگوین وایە و هەڵدەگیرێ. بەڵام پاییزانەکەی بەتێکەڵاویی لەگەڵ ئاودا دەکوڵێنن، تا خەست دەبێتەوە. کورد بەو شتە دەڵێن: چیزگ.

(جودی)ش، بەشێکە لەکێوی (کیارە=Kiare) ، کە بڵندترین چیای کوردستانە. لووتکەی ئەو کێوە، هەمیشە تەمومژ گرتوویەتی و بەرزاییەکەی هەندێ لە خۆرهەڵاتییانی بەو بڕوایە گەیاندووە، کە پاپۆڕەکەی (نووح)، لەسەر ترۆپکی ئەم کێوە گیرسابێتەوە.

لەبرێ جێگەی ئەم کێوە، جۆرە هەنگێکی درشت دەبینرێ، کە زۆر زیرەکانە زەوی هەڵدەکۆڵێ و لەوێ شانە هەنگوینی زۆر نایاب دروست دەکات. مێوی ئەم شانانە، بۆنی کارەبای لێدێت. ئەمجۆرە هەنگە لەکێوی (جودی)ش هەن.

بەڕێگەکەی خۆمدا گەڕامەوە. ماردین جگەلەوەی (قەڵا)یەکیشە، خواردەمەنیشی زۆر لێیە. خاوەنی میوە و سەهۆڵ و شەرابی چاکیشە، کە خۆزگەی ڕێبوارانی چۆڵگە قاقڕ و سوتێنەرەکانی عەرەبییە. بەڵام من وام بەچاك زانی خۆم لەم نیعمەتانە ببوێرم و تا زووە بڕۆم، بەتایبەتیش کە بیستم دەتوانم ئەو ڕێگەیەی هەورازی نییە، بێ دەردی سەر پیایدا بڕۆم. بەگارییە دارەکەمم وت لەو ڕێگەیەوە بڕوات، کە دەکەوێتە لای چەپی کێوەکەوە. کەچی نازانم لەترسی کوردان بوو، یان لە(ماردین) کاری هەبوو، نەیدەویست لەو ڕێگەیەوە بڕوات. بەڵام کە بۆم دەرکەوت ناتوانم بەقسەی خۆش و بەڵگە هێنانەوە

قایلی بکەم، فەرمانم بە گیانفیداکەم دا، تۆزێ دار کارایی بکات، ئەوسا ئەوەی دەمویست، ئەنجامی دا.

دوای چوار سەعات ڕۆیشتن، لەچیمەنی رۆخی چەمێك چادرمان لێ هەڵدا و ئەم شوێنە ناوی (شێخ زولی)یە. لە(هارن)یشەوە تا ئێرە، رێگەکەمان هەوراز بوو. هەموو ئەم ناوچەیە یەکجار جوان و رازاوەیە، کە هەوار و لەوەڕگەی رەنگاوڕەنگی پڕ لە لێڕەوار و زەوی و زاری کێڵراو و جۆگەی پڕ لە ئاوی فێنك و سازگارە، مایەی حەسانەوە و ئارام و ئاسایشی ڕۆحیی و جەستەی ڕێبوارێکە، کە لە چۆڵگەکانی گەرم و سووتێنەری عەرەبی و عێراقەوە هاتبێ.

ئەم جوانییانە، کە بۆ ماوەیەکی کورت وای لێکردم تا مەترسیی و ماندووبوونی سەفەرەکەم لەبیربکەم، بەڕادەیك دڵشادی کردم، کە زۆر دەمێك بوو هەستم پێ نەکردبوو. بۆ ئەمەش ئەم شادمانییەم پەرە پێ بدەم، پێویستم بە خواردنەوەیەکی فێنك بوو، کە دیارە ئەویش لە شوێنێکی چۆڵدا بێهوودەیە. کەچی سەرەڕای ئەوەش کە چاوەڕێم نەدەکرد شادمانیی ڕووم تێبکات، کوردێك کە مێگەلەکەی لەو کوێستانە دەلەوەڕاند، چاوی لێ بوو وا دەستەیەك لە تەختاییەکدا، چادریان هەڵداوە، مەڕێکی دایە پێش خۆی و بەرەو لامان هات. منیش بێ چەندوچوون، لێم کڕی و سەریم بڕی و کردم بەشیشەوە. بازرگانێکی ئەرمەنیش، لەدەستەکەی خۆمان، کە کەمێك لەولای (ماردین)ەوە پێمان گەیشت، مەشکەیەك شەرابی لەگەڵ خۆیدا هێنابوو، لەتەك مندا بەشی کرد و بۆ ئەوەش گارییەدارە سەرەڕۆکەم، کە لێدانی خواردبوو، ئاشت بکمەوە، خۆراك و شەرابەکەی خۆم پێدا و پێشم وابوو دارکارییەکەمی لەیاد چۆتەوە.

هەرچەندە بەسەربردنی ئێرەم زۆر پێخۆش بوو، بەڵام نەمتوانی تا عەسری زیاتر تێدا بمێنمەوە. زەردە پەڕ بەڕێ کەوتم و(٨) هەشت سەعات ڕێم پێوا و کە هەتاو کەوت، بە کاروانسەرایەك گەیشتم، کانی و ئاوێکی لێ بوو. ئەگەرچی ئەم وڵاتە بەو هۆیەوە کە هەڵکەوتی جێگەکەی لە عەرەبستان بەرزتر و باکوورتریشە و ئاو و هەوایەکی دڵڕفێنی هەیە، بەڵام گەرمای هاوینیشی کەم نییە. لەبەرئەوە هێشتا شەوی مابوو، کە بەڕێ کەوتم و دووجار لە (دیجلە) و جارێکیش لە (گەدار) و پاشان لە بەردەبازێکی روو بە (دیاربەکر) رێم کرد. ئەوسا دوای دوو سەعاتە ڕێ، گەیشتمە ناو ئەم شارە و تا هەوا ڕووناك بووەوە، لەنگەرم تێدا گرت.



لباس مردم عثمانی و جان‌نثاران در اواخر قرن هیجدهم

**جل و بەرگی پیاوانەی عوسمانی و گیانفیدایان**

**(کۆتایی سەدەی هەژدە)**

## ٨٤

# سەرزەمینی دیاربەکر

دیاربەکر، یان سەرزەمینی (بیکر)، ناوێکی عەرەبییە، کە لە کۆندا لەلایەن ئێرانەوە داگیرکراوە. ئەم پارێزگەیە لە دوولاوە تا (دیجلە)ی گرتۆتەوە. لە خۆرهەڵاتەوە بە پارێزگەی (وان) و لە باکوورەوە بە (ئەرزڕۆم) و لە خۆرئاواوە بە (سێواس) و لە باشووریشەوە بە (راکا)، یا(راقا) و (مووسڵ) دوایی دێت. خاوەنی (١٩) نۆزدە ناوچە (بلۆك) و(٥) پێنج بەڕێوەبەرایەتییە. ئەم بلۆکانە، (٨) هەشتیان هی ئەو کوردانەن، کە سەریان بۆ حکومەتی (عوسمانی) دانەنەواندووە و (عوسمانی)یش نەیتوانیوە رازییان بکات و ملی بۆ بدەن و لەهەمان کاتیشدا نەیتوانیوە بۆ جێگەی تریش ڕایانگوێزێت. ناوچەی (عەمید[٢٩]) لەهەموویان جیاوازترە و ناوەندی نشینگەی (پاشا)یە. جگە لە (ماردین)، کە بەشێکی حکومەتی(پاشا)کانە، چەند دەسگایەکی باڵای دادگا لە دیاربەکردا هەیە. بە قسەی خەڵکی ناوچەکە، شازادە خانمێك شاری دیاربەکری لە داوێنی خۆرئاوای دیجلەوە بەناوی خۆیەوە دروستکردووە. دیوارەکانی بەردین و بەرزن. چوار دەروازەی بەناوی: ماردین، چیا، رووبار و دەروازەی ئەرزەڕۆم ـ ی هەیە. قەڵا و بورج و قوللەی شار، لەو پەڕی باکوور و لەوسەری ڕووبارەکەوە، لەسەر بەرزاییەك دروستکراوە و بەسەر پێدەشتەکاندا دەڕوانێ. لەم قەڵایەدا میری شارەکە، کۆشك و تەلارێکی قەشەنگ و رازاوەی هەیە. باخەکانی لەمبەرن و لەسەر درێژایی ڕووبارەکەن. کاتێکێش ئاو کەم دەکات، لەکەناری ڕووبارەکە کاڵەك دەنێژن. تۆوی کاڵەك تێکەڵ

---

(٢٩) وەك دیارە مەبەست لەناوچەی (عەمید)، هەر ناوچەی (ئامەد ـ دیاربکر)ە (و.کوردی).

پاشەرۆکی کۆتر دەکەن و پاشان لە خاکێکی ڕیخاویدا دایدەچێنن و بەرەکەی یەکجار نایابە و خەڵکەکەشی لە ڕۆژانی حەسانەوە و پشوودا، لەم باخانەدا بەسەری دەبەن. تێکڕای دانیشتووانیشی بە (دیان) و (موسڵمان)یشەوە، شەرابی بەلەزەتی (ئەرگانا)ی باشترین شەرابی خۆرهەڵات دەخۆنەوە.

(مفاریقین ـ میافارقین[*]) مەڵبەندی راستەقینەی ئەم پارێزگەیەیە و وەکو (نسیبین)یش باخی زۆر و ئاوی سازگار و دیواری بەردین و بەرزی هەیە. لەبەری لای باشووریشەوە، کێوێکی لێیە، ئاوی چەمەکەی لەسەرچاوەی ئاوێکەوە، کە لەباشووری خۆرئاوایە، بەناوی (عەین حەوز)، سەرچاوە دەگرێ و باخەکانیش بەم ئاوە، ئاو دەدەن. نێوانی لە ماردینەوە تا مووسڵ، (٨) هەشت ڕۆژە ڕێیەو تا (حەسنی کیفا = حەسەن کیف)یش، کە شارێکی دیکەی ئەم پارێزگەیەیە، (٦)شەش رۆژە ڕێیە.

ئەم شارە لە تەنیشت دیجلە و لە نێوان (جزیرەی ئیبن عومەر) و(میافارقین) دایە. ئیبن سەعید دەڵێ (حەسەن کیف) لە نێوان دیجلە و فورات و لە شوێن کەلاوەکانی (راس العین) و کەمێك لەژوور گوندی(راهیبە)دا دایە. جوگرافیزانی تورك، کە زانیارییەکی زۆرتری بووە، ئەم جێگەیە، بەشوێنەواری شارێکی گەورە، لە لێواری دیجلە دەزانێ. لە باکووری ئەوێ و لەسەر کێوێکی بەرز، کە نزیك چەمێکە، قەڵایەکی لێیە، بە پردێك لەگەڵ شاردا لێکی داوەتەوە. ترێی زۆر چاکی ئەوێ، ناوی (هازی=Hasi)یە.

زێی (قەرەچەداخ) لەسەرووی دیاربەکرەوە دەڕژێتە دیجلەوە. چیای قەرەچەداخ، لە باشووری دیاربەکر و نێوانی ئەم شارە و بلۆك= ناوچەی (سێوەریك (Siuerik=دایە. ئاوێکی دیکەش کە پێی دەڵێن (گچە ـ سو)، هەر لە لووتکەی ئەو کێوەوە لە دوو لاوە دێتە خوارەوە و لە مەودایەکی کەمدا یەك دەگرنەوە و چەمێك پێك دێنن و دوای ئەوەی لەژێر پردێکەوە، کە کەمێك لەولای یەکەمیانەوەیە، دەڕژێتە ڕووباری دیجلەوە. سەرزەمینی (عەمید ـ ئامەد) لە

---

[*] میافارقین: پایتەختی دەوڵەتی مەروانیی دۆستەکی (٩٩٠ ـ ١٠٩٦ز) بووە، کە ئێستا (سلیڤان)ی پێدەڵێن. (و. کوردی)

خۆرئاوای پێدەشتێکی سەر سەوز دایە. لەم بەشەدا خەڵکەکە بە عەرەبی، کلدانی، تورکی، کوردی و ئەرمەنی دەئاخێون. دووجۆرە کوردیشی لێیە: موسڵمان و یەزیدی (ئیزەدی).

فەرمانداری دەست بەکاری ئەم شارە(عەلی پاشا)یە. ئەم پیاوە بە سۆنگەی دەبەنگی و مەی خواردنەوەوە، ناوبانگی پەیدا کردووە.

هەر کە بارگە و بنەکەم لە گومرگ هێنانەوە، گیانفیداکەم ناردە لای قازی و بەڕێوەبەری ئاسایش و داوام لێکرد کاتێکم بۆ دیدەنی کردنی بۆ دیاری بکات. ئەویش قایل ببوو. یەکسەر بۆ کۆشکەکەی چووم و نامەی(سلێمان پاشا)ی فەرماندەم دایە. پاش خوێندنەوە، چەند پرسیارێکی سەبارەت بە سەفەرەکەم لێکردم. دوایی چووە لای(پاشا)و پاش نیو سەعاتێك یۆنانییەك، کە پزیشکی پاشا بوو، هات بۆ لام و وتی پاشا فەرمانی پێکردووە بمباتە ماڵی خۆی و میوانداریيم بکات. لەگەڵیدا چووم.

بۆ سبەینێ کە لەکۆشك هاتە دەرێ، پێمی وت: پاشا سەبارەت بە کارەکانی من پرسیاری زۆری کردووە و فەرمانیشی کردووە بمباتە لای خۆی. هەر ئەو شەوە لای ئەو پزیشکە یۆنانییە، بەهۆی چەند بەڵگەیەکەوە بۆم دەرکەوت، کە ڕێ لە چاوپێکەوتن دەگرن، بەڵام چونکە ئەو داوای چاوپێکەوتنی کردبوو، ئیتر جێی ڕێگریی نەبوو و شوێنی کەوتم و هەموو ئەو ڕێز لێگرتنەی کە لە تورکیا، لە باڵوێزێکی دەگرن، لێیان گرتم، هەرچەندە من ئەو پلەیەشم نەبوو.

قاوە خورایەوە و پاشا ئەمری کرد کۆمەڵێکی زۆر، بچنە دەرەوە. بە بەرچاوی میر ئاخوڕی یەکەمی ئیمپراتۆرەوە ـ کە تازە لە ئیسلامبولەوە هاتبوو، لەتەك خۆیدا (دەستنووسی شەریف)ی بۆ پاشا هێنا بوو، کە تیایدا فەرمانی بۆ پاشا دەرکردبوو ببێتە فەرماندەی سوپای (خەفتان) و شمشێرێکی ڕازاوەیشی ـ بە بەردی کانزایی ـ بە دیاری بۆ پاشا هێنابوو. پرسیاری زۆری لەبارەی ئەو شوێنانەوە لێکردم، کە پیایاندا تێپەڕبووم. وەڵامی هەموو پرسیارەکانیم بە کورتی دایەوە. کاتێ قسەکانمان تەواو بوو، هەستام و ویستم بڕۆم، پاشا وتی: ئەو خانووەی ئێستا منی تێدام، دەبێ بە ماڵی خۆتی بزانی و خۆت خاوەنیت و تا هەرکاتێك خۆت ئارەزوو بکەیت، تیایدا بیت. منیش پێم چاك بوو تا دەتوانم

هەوڵبدەم لە دیاربەکردا نەمێنمەوە. چونکە سەرنجمدا هەلی لەمە باشترم بۆ هەڵناکەوێ، ئاوا بەئاسانی لەتەك پاشادا بئاخێوم. پێم وت: فەرمانم پێکراوە دەبێ زوو بگەمە ئیسلامبول. بەڵام تا هاوڕێیەکم بۆ پەیدا نەبێ، ناچارم لێرە بمێنمەوە، کە بێگومان (پاشا) خۆی توانای ئەوەی هەیە، کەسێکی وام بۆ پەیدا بکات. پێشیم وت هەرچەندە تا گەیشتوومەتە دیاربەکر، لە مەترسییەکی زۆرم تێپەڕاندووە و هێشتا مەترسی تێپەڕین بە کێوەکانی کوردستان و لێرە چرەکانی ئەناتۆڵی ـ ش ماوە، کە گێچەڵ و مەترسیی تێپەڕینیش بەم ناوچانەدا، لە مەترسیی بیابانە بێ سنوورەکانی عەرەبستان و عێراق کەمتر نین. ئێستاش دوای ئەمانە، ترسی ئەوەم هەیە لە دوایین قۆناغمدا ناچاربم تا کاروانم لێ هەڵدەکەوێ، ماوەیەکی زۆر بمێنمەوە. داروباریشم بەجۆرێك نییە بۆ هەموو شتێکی مەترسیدار، خەڵکی پارێزگار و بەڕێکارم لەگەڵدا هەبن، بۆیە بۆ درێژەدانی سەفەرەکەم، دەبووایە ئەو ڕێگەیەم هەڵبژاردایە، کە ئەوەندە نەکەوتبامایە بەر هێرش و پەلاماری کورد و تورکمان و تورك، کە ئەمانە لە هەلومەرجی ئاسایش و ئارامیشدا، هەر دەدزن و دەکوژن و تەنانەت هێرش بۆ سەر ئەو کاروانانەش دەکەن، کە خەڵکێکی زۆریشیان لەتەکدایە.

لەم داروبارەدا (عەلی پاشا) ریگەی (کان)ەکانی پێ باشتربوو. هەرچەندە ئەم رێیە، لە هەموو ڕێگەکانی تر، سەختتر و پڕ دەردەسەری تر بوو. بەڵام لەهەموویان بێ قرە و گێچەڵتر بوو. بەمجۆرە رێگەی سەفەر هەڵبژێردرا و فەرمانی بۆ فەرماندەیی ئاسایشی خۆی دەرکرد، تا بەڵگەی هاتووچۆم بۆ بنێرێ و دوو نامەی خۆیشی بۆ (ئاقا)ی سەرپەرشتیاری کانەکانی (کەیوان) و ئەویتریان بۆ موسلیمی (سێواس) دامێ.

نامەکانم وەرگرت و هاتمە دەرەوە. هەرهەمان رۆژیش کەوتمە تەقەللای پەیداکردنی ئەسپ، کە زۆر بەگران چنگ دەکەوتن. گاریدارەکان (جگە لەئەوانەی هەلی دەربازبوون و خۆشاردنەوەیان بۆ هەلکەوتبوو)، هەموویان بۆ راگوێزانی خواردەمەنی و کەرەسەی جەنگ و پێویستی جەنگاوەرانی جەرگەی شەڕ، بەبێگار براببوون. دوای هەوڵێکی زۆر کەسێکم پەیداکرد، کە ئامادەبوو ئەسپەکانی تا (کان)ی (کەیوان) بەکرێ بدات.

**هەموو شتێك بۆ بەڕێكەوتن تەیار و ئامادەبوو. تەنیا شتێك كە مابوو، خولیا و مەراقی[30] دیتنی (ئەحمەدخان[31])ی میری(سینا)[32] بوو، كە لەئێرانەوە هەڵهاتبوو. خەڵكی دەیانووت (نادرشا) پارەیەكی زۆری لیّ داواكردووە و ئەویش چونكە ئەو بڕە پارەیەی لەتوانادا نەبووە، بەچاكی زانیوە هەڵبیّ، تا نەكوژریّ. چەند رۆژێكیش لەمەوبەر، كە بەرەو دیاربەكر دەهاتم بەدەم ڕێگاوە بیستبووم: چۆتە دیاربەكر و لەویّ دەژی و منیش ئارەزووی دیتنیم دەكرد. هەواڵیم لەدۆستانی ئێرانی پرسیبوو، خانە خوێیەكەم وتی: لەپشتی پەردەوە گومانیان لێی هەیە و دەڵێن رەنگە سیخوڕی نادرشا بیّ، (پاشا)*ش لەوە دەترسیّ راكردنەكەی فێڵ و دەستكرد بیّ، بۆیە لەژێر چاودێریدایە و هەر بەتەنیا كەسانی متمانە پێكراو دەتوانن چاویان پێی بكەویّ. بەسۆنگەی ئەمانەوە نەمتوانی بیبینم.**

---

(٣٠) لەتەرجەمە فارسییەكەیدا(كنجكاوی) هاتبوو، كەلەكوردیدا بەرامبەری نییە، بۆیە ناچار: خولیاو مەراقم نووسی (و.كوردی).

(٣١) ئەحمەدخان: مەبەست خان ئەحمەد خانی سێیەمی میری ئەردەڵان و كوڕی سوبحان ویردی خانە، كەلەپێشەكیدا ئاماژەمان پێدا (و.كوردی).

(٣٢) سینا: مەبەست شاری (سنە ـ سنندج)ی پێتەختی ئەوكاتەی میرنشینی ئەردەڵانە (و. كوردی).

سینا: مەبەست شاری (سنە ـ سنندج)ی پێتەختی ئەوكاتەی میرنشینی ئەردەڵانە (و. كوردی).

* (*) پاشا: مەبەست لە (عەلی پاشا)ی حاكم ـ فەرمانڕەوای شاری (دیاربەكر)ە. (و. كوردی)

## ٨٥

## تەنگ و چەڵەمەکانی نێوان دیاربەکر، تا کانەکانی کەیبان (کەیوان)

دوای(سێ) ڕۆژ مانەوە لەدیاربەکر، لە (١٠)ی حوزەیراندا بەڕێکەوتم. لەگوندی (شیلبە)ی ئەرمەنی نشین مامەوە، کە سەعاتە ڕێیەك لەشارەوە دوورە، ئەو دوو سەربازەش کە بەڵێنیان دابوومێ چەند ڕۆژێك هاوڕێیەتیم بکەن، دەمەو عەسر گەیشتن. هەر شەویش بەرێکەوتم. بەیانی گەیشتمە پێدەشتێکی بەرین و لێرەدا مەترسییەکی تازەم بۆ دروست بوو، نزیکەی (بیست) کوردێك، کە بێگومان خۆیان بۆ جەردەیی ئامادەکردبوو، لەقولایی دۆڵێکدا لەپاڵ ئەسپەکانیاندا خەوتبوون، یەکسەر بەرزبوونەوە و سواری ئەسپەکانیان بوون و بەغارەوە بەرەو ڕوومان هاتن، دیارنەبوو ئاخۆ نیازی هێرشیان هەیە، یان نا؟ بۆیە چەکەکانمان ئامادەکردو گورجتر پێمان هەڵگرت، کاتێك سەرنجمدا ئەوانیش دوو ئەوەندەی ئێمە گورجتر بوونەوە، ئیتر گومانمان نەما، کە نیازیان خراپە، چەکەکانمان بەدەستمانەوە گرت و بەرەو ڕوویان وەستاین، هەر کەنزیك بوونەوە و لەیەکتر ئاشکرا بووین، دیمان ئەوان هەر تەنیا نێزە و قەڵغانیان پێیە و ئەوانیش کە سەیری ئێمەیان کرد چەکی ئاگردارمان پێیە، ئیتر ڕەنگە هەر جیاوازیی چەکەکە، یان سۆنگەیەکی تر ئێمەی ڕزگارکردبێ و ئەوان بەرنامەی خۆیان تێکدابێ، لەناویاندا یەکێکیانم ناسیوە، کە لەدوای دیداری عەلی پاشا و لەکاتی هاتنە دەرەوەمدا دیبووم، ئەویش منی ناسییەوە و بەڕواڵەت لەترسی ئەوەی نەوەك یەکێك لە ئێمە هەڵبێ و ئەم دەستەیە ئاشکرا بکات، زۆر لەسەرخۆ قسەی لەگەڵ ئەوانیتردا کرد، کە نەیدەویست من تێیان بگەم، ئەوسا بێ

پێشەکی رووی تێکردم و یەکسەر وتی: ئەوە بۆ حەزت نەدەکرد شەو لەماڵی من بمێنیتەوە؟. وەڵامم دایەوە: جارێ دەبێ بزانم ماڵی ئەو لە کوێیە؟ بەسەیرکردنێکی رقاویی وەڵامی پرسیارەکەمی دایەوە، هاورێکانیشی چاویان لەو کرد و هەموویان بەرێگەکەی بەردەمماندا تێپەڕین و بەکاوەخۆ رووەو پێدەشتەکە لێیان خوڕی.

ئەم روداوە ترسناکە، زۆر بێ گێچەڵ تێپەڕی و توانیمان درێژە بە رۆیشتنەکەمان بدەین و دوای (١١) سەعات رێکردن، لەبناری (ئەرگانا)دا چادرمان لێ هەڵدا.

ئەم ناوچەیە لەبەرئەوەی لەنێوان دیاربەکر و (خارپووت)دا هەڵکەوتووە بۆیە ئەو ناوەیان لێناوە، ئەرگانا گوندێکی گەورەیە بەسەر کێوێکەوە. لەبناریشیدا زەریاچەیەکی لێیە، ناوی (گوڵچیك) و رەزی زۆریشی تێدایە، شەرابی چاك لەوێ بەرهەمدێت، کە بۆ فرۆشتن بۆ دیاربەکر و تەنانەت بۆ دەوروپشتیشی دەنێرن، دەتوانین بڵێین زۆرینەی تورك شەراب خۆرن.

خارپووت گوندێکی گەورە و قەڵایەکە بەسەر کێوێکی نزیك زەریاچەیەك و هەر بەناوی زەریاچەکەشەوە ناونراوە، پێدەشتێکیش بەرچاو دەکەوێ، کە تا بەشەکانی (پێتەرك = PETERK) و (چیمیش گوزیك) دەکشێ، ئەم شوێنە (حیصن زیاد)یشی پێدەڵێن، کە تا(مالاتیا[٣٣]) دوو ڕۆژە ڕێیە. ناوچەی

---

(٣٣) مالاتیا: شارێکی زۆر کۆنـە و بەشـێکە لەقەڵـەمڕەوی دەسـەلاتی (مـەراش = مەرعـەش) و دەکەوێتە مەودای سێ رۆژە رێی ئاسـایی و لەباشـووری (سـێواس) و خۆرئـاوای (فـورات) دایـە. باری جوگرافیاییەکەی بەمجۆرەیە: درێژاییەکەی (٦١) پلە و پانایشیی (٣٩) پلەیە. لـەباکورەوە پێدەشتێکی بەرینە، کەکێوەبەرزەکان دەورەیان داوە. رووی ئەم کێوانـە، داری گـوێزو میـوەی تری لێ دەڕوێ، لەبەری باشووری خۆرئاوا و بـەڕووی دامـێنی یـەکێك لـەم کێوانـەوە، بـاخێکی زۆری لێیـە، کـە خـەڵك و دانیشـتووانەکەی، لەهاوینانـدا رۆژانـی خۆشـی تێـدا بەسـەر دەبـەن. چـەمێکی بچـووك لـەمالاتیاوە تێدێپـەڕێ و دیوارەکـانی شـارەکە بەسـەر دەکاتـەوە و تـا سەرچاوەکەیشی، بەلای کەمـەوە، (١٥) پـازدە گونـدێك تێدەپـەڕێنێ، (ئارکلودیا)ش قەڵایـەکی هاوسێی مالاتیایە و(دیوریگی)ش بەشێکی (کەیبان)ەو لەبنەڕەتیشدا سەر بەمالاتیایە.

(ئولوئاوا)ش سەر بەمەو (شەمیسا)ش، کە شارێکە سەر بە (مودار =MUDAR) و هاوگوندی ئەم، لەنێوان (ئامادیا) و (خارپووت)دایە.

شەو، لە (ئارگانا)وە بەڕێ کەوتین. ڕۆژی دوایی گەیشتنە یەکەمین (کان)، کە چوار سەعاتە ڕێ لە ڕێگاکەوە دوورە. دیجلە، کە لە چیاکان هەڵدەقوڵێ، بە ئێرەدا تێپەڕدەبێ و ئاوەکەیشی زۆر کەمە و لە تەنگە و گەرووەکانیشەوە دێت. لە ڕابردوودا لەم کانەدا. (٤٠٠) چوارسەد گۆزەی قالّدراوی ئاسنی لێ بووە و زێڕ و زیوێکی زۆریشیان لێ دەرهێناوە. ئێستا لە ڕادەبەدەر کەم بۆتەوە و وادێتە بەرچاو، کە یان (دار) تەواو بووە، یان (ڕەگ - دەمار)ی کانەکان وەکو پێشوو، پڕ و دەوڵەمەند نەمابێ، یان زۆری لێ دەربهێندرێ، بەڵام بیشارنەوە، نەك دەرهێنەرانی بکەونە بەر سزاو لێپرسینەوە. زۆربەی کرێکارانی ئەم کانانە، یۆنانین.

دوای سەیرکردنی چۆنێتی کارکردن لەو کانەدا، ڕووەو باشوور بەڕێ کەوتین، شەش سەعات ڕێمان کرد و لە چیمەنێکدا لە (بین نمان) چادرمان هەڵدا.

ئەمڕۆ دوو هاوڕێ دیاربەکر - ییەکەم بەڕێگەی تردا ڕۆیشتن و منیان لەتەك خزمەتکار و گارییەدارەکاندا بەتەنیا جێهێشت. بەدرێژایی شەو، لەترسی هێرش و دزی، خەو لە چاوم نەکەوت، هەر ئەو بێ خەوییەش بەکەڵکم هات، چونکە لە گارییەدارەکەم بیست، کە مەترسییەکی گەورە، هەڕەشەم لێدەکات. هەڕەشەکەش ئەمە بوو:

گیانفیداکەم، کە تا ئەو کاتە زۆر باش خزمەتی دەکرد، کەچی کە لەگوندەکەی خۆیان نزیك دەبێتەوە، نەخشەیەك بۆ کوشتنم دادەڕێژێ، کە بمکوژێ و بۆ دابەشکردنی سامانەکەشم، ویستوویەتی مستەفای خزمەتکار و گارییەدارەکەم هاوکاریی بکەن. بەڵام نەیتوانیبوو ڕازییان بکات. لەبەرئەوەش کە ئەم گیانفیدایەم، هەمیشە منی بەدەست و دەمانچەی رووتەوە دیوە، بۆیە نەیتوانیوە بەتەنیا هێرشم بکاتە سەر، بەمجۆرە ئەو شەوە، بێ هیچ ڕووداوێك بەسەرچوو.

ڕۆژی (١٣ حوزەیران)، لەگەڵ دەرکەوتنی خۆردا بەڕێ کەوتم و بە کەناری زەریاچەیەکی گەورەدا تێپەڕیم، لە ناوەڕاستیدا دوورگەیەکی بچکۆلەی تێدابوو، کە گوندێکی ئەرمەنیشی لێ بوو، لە شوێنکدا لەنگەرم گرت، پێیان دەوت: (خانووی قۆناغ)، یان (خانووی پۆست = پۆست خانە). خزمەتکارە خائینەکەم، کە دەبووایە لە نەخشەی گیانفیداکەم ئاگاداری بکردمایە، بەدرێژایی ئەو ماوەیە،

هیچی پێ نەوتبووم، کەچی گارییەدارەکەم، کە نازانم لەسەرچی لەتەك خزمەتکارەکەمدا تێکهەڵچووبوون، چاوەنواڕی هەلێکی دەکرد، تا هەر خۆم و خۆی بین، ئیتر هاتە لام، تا بەسەرهاتی شەوی رابردووم بۆ بگێڕێتەوە.

لەم شوێنەدا دوو بەرپرسی ناوچە، چاودێریی ژمارەیەك لە ئەسپەکانیان پێ سپێردرابوو. لەبەرئەوەش لەم ناوەدا خانوویەك بۆ نیشتەنی نەبوو، لەتەك هاوکارەکانیدا لەژێر چادرێکدا بوون، هەرچی بەلایاندا تێپەڕیبایە، بێ جیاوازیی باجیان لێ دەسەند.

منیش ئەو دەسەڵاتەم نەبوو، خۆم لەو باجە پێ رزگار بکرێ، بۆیە بێ ئەوەی لەم بارەدا خۆم تووشی گێچەڵ بکەم، خێرا دامنێ. ئەوانیش بە فیز و خۆ بەزلزانیەوە داوای ماف خۆیان دەکرد. بەڵام کە دڵنیا بووم ڕووداوی شەوی ڕابردوو راست بووە و گیانفیداکەم نەخشەیەکی دوژمنانەی لەسەردا بووە، بەتایبەتیش کاتێ لێرەدا ئەو دەمامکەی لەرووی خۆی داماڵی و بەئاشکرا داکۆکی لەم دووکەسە دەکرد، ئیتر تێگەیشتم ئەوەی گارییەدارەکەم وتبووی، راستی کردووە و من لەمەترسیدام، دەمویست تا زووە بگەمە جێگەیەك و خۆم لەم بەڵایانە رزگاربکەم، بە گارییەدارەکەم وت: خێرا بارەکان بپێچێتەوە و بەڕێ بکەوێ.

دوای سێ سەعات گەیشتینە گوندی (تادوم=TADOUM)ی ئەرمەنی نشین. لێرەدا ویستم ئیتر ئەو ئیزن بدەم و ئەویش لای خۆیەوە ئاگای لە دڵی من بوو. بۆیە بە بیانوویەکی دەستکردەوە (ئەگەر راست بێ)، کە گوایە کوردەکان لەو دارستانەدا، باوکیان کوێر کردووە و دەیەوێ رێگەی بدەم، تا بتوانێ بچێ بۆ لای و بەڵێن دەدات لە(کەیوان) پێم بگاتەوە. ئەم رێکەوتە بە کەڵکەم بۆ بووە مایەی شادی و دەربازبوونم لە شەڕی ئەم پیاوە. بۆیە پێم وت: نەك هەر مۆڵەتی دەدەم، بەڵکو چاکتریش وایە بۆ لای باوکی بچێ و هەر لای ئەویش بمێنێتەوە، چونکە باوکی لەم ساتە تەنگانەیەدا پێویستی پێیەتی و بۆی دەبێتە ئۆخژن. ئەویش خۆی تێگەیشت کە لێی خۆش بووم و ئیتر رۆیشت و نەگەڕایەوە.

رۆژێکی تریش بەڕێ کەوتم و دوای شەش(٦)سەعاتە ڕێ، گەیشتمە (مەعدەن- بوغازی)، ئەم گەردەنەیە کەسی تێدا نیشتەجێ نییە.

ڕێکردنی ڕۆژی دوایی زۆر دژوار بوو. تاویٚ بەرەو ژوورکە و تاوێکیش بە کێوێکی سەختدا دادەگەڕام. جاری واش بوو خەریك دەبوو لەهەزار بەهەزارێکەوە بە ولاخەکانیشەوە بەرەو دۆلێك هەلدێرین.

داروباری ئەم (کان)ە، لەکانی (ئارگانا) خراپتربوو. لەویٚ هەشت (٨)، تا دە (١٠) کوورەی تواندنەوەی ئاسن، کاری دەکرد. جگەلە کەم بوونی (دار)، خۆراکیش چنگ نەدەکەوت، لەم ناوچانەدا خۆراکی پێویست دروست ناکەن. هاوناوچەکەیشی هەر وابوو، تا ماوەیەکیش لەمەوبەر هیچیان نەبووە، هیچیشیان لەدەرەوە نەهێناوە، بەجۆریٚ کە ئێمەش لەبەرامبەر مەترسیی برسێتیدا بووین، هەموو شتێکیش زۆر گران بوو، نان بەجۆرێك خراپ بوو، کە نەمدەتوانی بیخۆم، لمیان لەگەلا ئاردا تێکەلٚ کردبوو، لەبەرئەوە خەریك بوو نەخۆش بکەوم، گەرمای خنێکێنەر و دووکەلی ژەهراویی کوورەکان، بەری هەناسەی دەگرت، کاتێك ئاگر دەگڕا، دەعبایەك کە بەچاو نەدەبینرا، هەر ئەندامێکی لەش، رووت بوایە، پێوەی دەدا[٣٤] ، شەو نەمدەتوانی بخەوم.

چاکترین کار، دەرهێنانی زێڕ و زیو بوو لەناخی دەمارە بەردەکاندا، کە بۆ شوێنەکانی دیکەیان دەنارد. (بابیعالی) کەسێکی بەناوی حاکمەوە بۆ سەرپەرشتی کانەکە ناردبوو. ئەم کەسە، ئەوەندەی دەسەلاتی پاشایەك هەلدەسووڕا و کەسیش لە دراوسێکان دەستیان لەکاری وەرنەدەدا. ئەمجۆرە کەسانە، کە هاوشانی پاشاکانن، پێیان دەلێن: (ئاقا). من بۆ دیتنی ئەو چووم و نامەی (عەلی پاشا)م دایە دەستی و تەنگ و چەلەمەکانم بۆ شیکردەوە. کاتیٚ بۆ کاروانسەراکەم گەڕامەوە، (چوکادار[٣٥]) یێك لای ئەوەوە، نان و خۆراك و چەند کالەکێك و هەندیٚ سەهۆلی بۆ هێنام. سەهۆلیان لەئاوی مەییوی ئەشکەوتێکدا لە (خارپووت)ەوە بۆ هێنابووم.

بۆ بەیانی، چوومەوە بۆ لای و سەبارەت بەدیارییەکانی، سوپاسم کرد و تکام لێکرد تا دەتوانیٚ زووتر بەڕێم بخات و ئەگەریش دەتوانیٚ هاوڕێیەکی چاکم بخاتە

---

(٣٤) وەك دیارە مەبەستی لە (مێشوولە)یە.

(٣٥) نەمزانی(چوکادار) مانای چییە.

تەك و ڕێگەیەكی ئاسوودەشم بۆ هەڵبژێرێ. لەوەڵامدا وتی: نابێ زۆر پەلە بكەم، چونكە لەم داروبارەماندا، هەموو ڕێگاكان مەترسییان هەیە، تەنانەت بۆ ئەوانەش كە هاوڕێی چاكیان هەیە، لەبەرئەوەی هەموو ڕۆژێك هەواڵی تازەی دزی و كوشتن و بڕینمان پێدەگات، ئەگەر من(٢٠ بیست) ڕۆژ، یان مانگێك لێرە تاقەت بگرم و بمێنمەوە، لەسەر خەرجی خەزێنەی ئیمپراتۆر دەمنێرنەوە، ئەوسا بەبێ مەترسیی، دەتوانم بگەمە ئیسلامبول. منیش بۆئەوەی بتوانم تێی بگەیەنم، وتم: هەرگیز بۆم ناكرێ ئەوەندە بمێنمەوە، ئەویش ڕازی بوو.

كاتێ بۆ كاروانسەراكەم گەڕامەوە، سەیرم كرد كۆمەڵێك ئەرمەنی و یۆنانی و تورك لە ژوورەكەمدان. لەسەرەتادا وام هەست كرد گیانی ساكاریی و سەرنج و لێ وردبوونەوە، بۆلای منی كێشاون. تاوێ دوای گفتوگۆ، یەكێكیان وتی: ئەگەر پێم خۆش بێ، كەلوپەلەكانمان لێ دەكڕن!. پێم وتن: كەلوپەلەكانمان هەندێ دەعبا و كتێب و پێویستی سەفەرن، كە ناتوانم هەڵیان وەشێنم.

بۆ بەیانی، سەڕافباشییەكەی (ئاقا) هاتە لام و وتی: ئاغاكەی بڕیاری داوە بەرێگەی (عەرەبگیر) و (دیوریگی)، بەڕێم بخات، كە بەبڕوای ئەو، مەترسیی كەمتری هەیە، هەروەها نامەش بۆ فەرماندار(موسلیم)ی ئەو دوو ناوچەیەش دەنووسێ و فەرمانیان پێدەكات تا پێویستییەكانم بۆ دابین بكەن و سەلامەتیشیم لەبەرچاو بگرن.

پرسیاری ئەوانەم لێكرد، كە دوێنێ شەو هاتبوونە لام و سەرسوڕمانی خۆمم سەبارەت بە ئەو پێشنیارانە دەربڕی، كە پێمان كردبوو. وتی: پێشنیاری ئەوان نابێت ببێتە هۆی سەرسوڕمانت، چونكە دەنگۆیەك لێرە داكەوتبوو، كە گوایە كەلوپەلێكی زۆر بەنرخ و بازرگانیت هێناوە و خەڵكی ئێمەش خوویان بەدیتنی ئەورپایی نەگرتووە، بۆیە بڕوایان نەكردووە، كە هاتوون بۆ ئێرە، جگەلە كاروباری بازرگانیی، هیچی تر بێت، ئەمەش بۆ من دەبێتە مایەی مەترسیی.

هەر لەوكاتەشدا كە ئەوچەند كەسە، لە ژوورەكەمدابوون، بڕیاردم دا هەر لەبەر چاویان باوەڵەكانم هەڵڕێژم و خاڵییان بكەمەوە. چونكە ئەو باوەڵانە، لە ڕێگە و لە ڕووداوەكاندا، ببوونە سۆنگەی دەردە سەرییەكی زۆرم. تكام لە سەڕافباشی كرد بەڵكو كەسێكم بۆ پەیدا بكات و ئەو شتانەم لێ بكڕێ. ئەویش

بەڵێنی دا بۆم جێبەجێ بکات و ڕۆیشت، دوای چەند سەعاتێك بە دوو نامەوە گەڕایەوە، کە بۆ (قازی و فەرماندەی ئاسایش ـ ئەوانەی پێشتر باسم کردبوون)، نووسرابوون و وتی: (ئاغا) گەرەگێتی باوەڵەکانم لێ بکڕێ. منیش لەبەرئەوەی ئەو ماوەیە بەڕێز و نەزاکەتەوە لەتەکمدا هەڵسوکەوتی کردووە. پێم شەرم بوو پارەی لێ وەربگرم، بۆیە هەموویانم بەدیاریی پێشکەش کرد.

# ٨٦

## ڕووداوەکانی ڕێگەی (نمایان)،  تا (دیوریگی) ـ سکمانگەل و دونبەلیگەل

لەو کاتەوەی کە خۆم لەدەست گیانفیداکەم ڕزگارکردبوو، تەنیا مستەفای خزمەتکارم لای خۆم هێشتبووەوە. ئەویش بەو هۆیەوە کە بە سوێند خواردن ناڕەزایی خۆی سەبارەت بە نەخشەکەی گیانفیداکەم دەربڕیبوو، ئیتر باسەکەی بۆ نەگێڕابوومەوە. داوام لەسەرافباشی کرد تا گیانفیدایەکم بۆ پەیدا بکات. بۆ سبەینێ یۆنانییەکی هێنا، کە تا ئیسلامبول لەخزمەتمدابێت.

بۆ پەیداکردنی ئەسپیش، کەوتمە تەقەللا. گاریدارێکم پەیداکرد، ئەویش ئامادەیی نیشاندا، کە تا (توگا =TOUGA)م بگەیەنێ. دوای سەعاتێك گەڕایەوە و ئەو پێش کرێیەی پێم دابوو، پێمی دایەوە و وتی: ناوێرێ لەتەکمدا سەفەربکات، چونکە دەترسێ بیکوژن، لێم پرسی: ئاخۆ مەترسیی بۆ تۆ زیاترە، یان بۆمن؟ لەوەڵامدا وتی: بەو ڕادەیەی کە مەترسیی بۆ یەکێك هەیە، بۆ ئەویتریش  هەروایە. ئەمەی وت و ڕۆیشت. ناچار هانام بۆ سەرافباشییەکە برد. مەترسیی گەورە لەو کاتەدایە، کە لە (مەعدەن) دەردەچیت، یان لە ئاقاری (مەعدەن). چونکە دەستەیەك لە جەردە و تاڵانکار، هەگبە و گوریسیان پێیە و گوێ هەڵدەخەن تا بزانن لەکوێوە دەڕۆیت. بۆیە تا کاتی بەڕێکەوتن، هەتا دەتوانیت نابێ بە کەس

بلێیت کە چ ڕێگەیەکت هەڵبژاردووە. سەڕافباشییەکە خۆی دەزانێ و بەئەرکی سەرشانی خۆیشی دەزانی، کە جگەلە پەیداکردنی گاریچی، داوایشی لێبکات بمانگەیەنێتە (عەرەبگیر[٣٦]).

لە (١٨ی حوزەیران)دا، هەموو شتێك ساز و ئامادەبوو. دەمەو عەسر لەگەڵ سکمانەکاندا، کە (ئاقا) بۆ یاوەریی خستبوونییە تەکم، بەڕێ کەوتم.

ڕووباری فورات لە داوێنی (کەیبان)ەوە تێپەڕ دەبێ و لەوێشەوە هاتوچۆ بەگەمیە دەکرێ. کاتێ بۆ سواربوونی گەمیەکە گەیشتمە بوارێك، (ئاقا)م لەوێ دییەوە، کە لەبەر خاتری من، ئەرکی هاتنی کێشابوو، بۆئەوەی بۆ یارمەتی و بەڕێکردنم تا لای گەمیەکە هاتبوو، تا ڕێگەی هیچ گومانلێکراوێك نەدەن لە ڕووبارەکە بپەڕێتەوە. نەوەك شەو لەوبەر رووبارەکە خۆ داگرن و هێرش بکەنە سەرم.

دوای مۆڵەت خواستن لە سەڕافباشییەکە، بەڕێ کەوتین و لە ڕووباری فورات پەڕینەوە و دوای سەعاتێك گەیشتینە گوندی(کەنیزلو)ی کوردنشین و لەوێشەوە پاش(٥)پێنج سەعات ڕۆیشتن گەیشتینە (عەرەبگیر).

سکمان، ئەو کەسەی ڕێنوێنی دەکردین یەکسەر و ڕاستەوخۆ، بۆ ماڵی (موسلیم)ی بردین. موسلیم چوو بوو بۆ سەردانی باخەکەی. ناوبراو ژێر فەرمانی(ئاقا—ئاغا)ی کانەکان بوو. نامەکەم بۆ ئاگاداربوون و بەدەنگەوە هاتن بۆ لای نارد ئەویش گورجێ هاتەوە و چەند ئەسپێکیشی بۆ هێنام و پێش کرێی زۆر گرانی لێ وەرگرتم و وتی:

---

(٣٦) ئەم ناوچەیە دوو حاکم نشینی (راگین) و (شاد)ی هەیە و ناوەکەیشی لە ناوی گوندێکەوە وەرگیراوە، کەوتۆتە نێوانی (دیاربەرکر) و (سێواس) و لەخۆرهەڵاتی ئەم شارەوەیە و(١٢) دوازدە کیلۆمەترێك لەخۆرائاوای فوراتەوەیە و لەوێشەوە تا (دیورێگی) دوو ڕۆژە ڕێ و تا باشووری (ئیگین)یش ڕۆژە ڕێیەکە. ئاقار و دەوروبەرەکەی جوان و ڕازاوەیە و مێوی زۆر و خانووی هاوینە و زۆزانی لادێیانەی زۆری لێیە.

ئیگین، شارێکە سێ ڕۆژە ڕێ لەخۆرهەلاتی سێواس دایە و دەکەوێتە بناری کێکوێکەوە. باخ و مێوی زۆری تا رووباری فورات درێژ دەبێتەوە.

لەبنارەکەیدا ماڵ و خانووسازییەکیان دروستکردووە، لەشێوەی پلەپلە و پلیکانەدایە. جۆگە ئاوێك، کە لەژێر گاشە بەردێکەوە هەڵدەقوڵێ، ئیگین پاراو دەکات و دوایی دەڕژێتە فوراتەوە.

فەرمانی پێکراوە تا من بە ساغو سەلامەتی بە(دیوریگی) بگەیەنێت. بەجۆرێکیش بێت، کە لەچوار کەس کەمترم لەگەڵدا نەبێ، پێم وت: (ئاقا)، منی داوەتە دەست ئەو و هەرچیش بۆ سەلامەتیی و پارێزگارییمان پێویست دەکات، جێبەجێی بکات. هەر لەبەر ئەمەش بوو چوار (سکمان)ی چەکدار و یەك (چوکادار)ی خستبووە تەکم و نامەیەکیشی بۆ (موسلیم)ی (دیوریگی) بۆ نووسیم و بە ڕێی خستم.

دەبێ ئەوەش ڕوون بکەمەوە کە(سکمان)ەکان (دونبەلی)یشیان پێدەڵێن و لەدەڤەرێکدا دەژین، کە سەر بە(وان)ە و هاوسێی(خاوە)ن، شەریف خان دەڵێ: لەکۆندا لەژێر دەسەڵاتی میرێکی (سووریا)یی (یەحیا) ناوێکدا بوون، بەڵام لەم وڵاتە دەرچوون و چوونە خزمەت(شا)ی ئێران. شای ئێرانیش ناوچەی(سکمان ئاوا)ی پێدان، کە بەشێکە لە(خاوە). پاشان چەند هۆزێکی تریشیان چووە پاڵ و ژمارەیان زۆر زیادی کرد. ئیتر لەو کاتەوە بەناوی (دونبەلی)یەوە دەناسرێن. دەڵێن لە بنەڕەتدا (یەزیدی– ئیزەدی) بوون، کە هەندێکیان بوونە موسڵمان. بەڵام هێشتا (ئیزەدی)یەکی زۆر لەناویاندان، بەهۆی هەندێ خزمایەتیشەوە ئەمانە لکێکن لە هۆزی (یەحیا)، کە لەم وڵاتەدا نیشتەجێ بوون، ئەمانە هەندێك نیشانە و دیاردەگەلێکیان هەیە، کە کە (گورجی)یەکان ئەمان بە(دونبەلی) ی (یەحیا)یی دەزانن. بە میرەکانیان دەڵێن: (عیسا بێگلوو)، کە هەندێکیان دەسەڵاتداری (خاوە) بوون. دۆڵی (قوتوور)، (ئیبکا) و دەڤەری (ئەواچیق)ی نەخچەوان، هی ئەوان بووە، بەشێکیان خاوەنی نیوەی (ئیبکا)ی دەڤەری (سلێمان سەرا)ی دۆڵی (ئاڵاچیق)ی سەر بە (نەخچەوان) و (سرور)بوون، کە ئەم ناوچانە، لەدوای تەفروتوونا بوونی لەشکری تورك، لەلایەن شای ئێرانەوە، پێیان درابوو. ئیتر لەو کاتەوە ئیمپراتۆرەکانی عوسمانلو، جگە لەم ناوچانە، دەڤەری (چاڵدێران) یشیان داونەتێ، ساڵی (١٥٠٤ك)[٣٧]. کە سوڵتان موڕادی چوارەم، (ئیرەوان)ی داگیر کرد، لە ڕۆخی ڕووباری (ئاراس) چادرگەی هەڵدا و دەیوست ڕووەو (تەورێز) بکشێ، (٥٠٠ پێنج سەد) بنەماڵەی (دونبەلی) دایانە پاڵی و داوای مولْکیان لێکرد. ئەویش بۆ (ئەرزەنجان)ی ناردن و گوندە کاولکراو و پەڕکەوتووەکانی پێدان.

ئەو (سکمان)ەی کە (ئاقا) دابوومێ، لە (عەرەبگیر) داوای مۆڵەتی کرد و ڕۆیشت.

---

(٣٧) لەدەقەکەدا بەوجۆرەی سەرەوە ئەو مێژووە نووسرابوو، کەدیارە هەڵەیە، چونکە سوڵتان موڕادی چوارەم ماوەی حوکمەکەی بەمجۆرەیە: (١٠١٨–١٠٥٠ك)، بەرامبەر بە(١٦٠٩–١٦٤٠ز).

## ٨٨[٣٨]

# ئاکاری میران و سەربازان بەرامبەر گوندنشینان

هەمووشتێك ئامادە و تەیاری بەڕێکەوتن بوو. لەگەڵ هاوڕێ تازەکەمدا کەوتمە ڕێ. دوای حەوت سەعات ڕۆیشتن، لەسەر چیایەکی بەرز و گوندنشینی کوردا گیرساینەوە. لەگەڵ نزیکبوونەوەماندا، خەڵکەکەی هەڵاتن.

لە (دیوریگی)یەوە تا(سێواس)، سێ ڕۆژە ڕێی ئاساییە. بەو حاڵەشەوە ئێمە بە(٦) شەش ڕۆژ بڕیمان. چونکە دوور لەشەقامە ڕێیەکە بەلاڕێدا و لەسەرخۆ دەرۆیشتین و لە گێوگەلێکیش تێپەڕین، کە مرۆڤ بە پێیانیش بە ئەستەم و دژوار لێی سەردەکەوێ. جارجارەش بە دۆڵگەلێکی بچووکدا تێپەڕ دەبووین و هەوڵیشمان دەدا لە نشینگە و قەڵەمڕەوی کوردەکان نزیك نەبینەوە. چونکە هێزێکی ئەوتۆمان لەگەڵ نەبوو.

کاتێ دەگەیشتینە ئەو گوندنشینانە، (لێوەند) و (دەلیباش)ەکان، هەمان ئەو هەڵسوکەوتانەیان بەرامبەریان دەنواند، کە لەگەڵ تورکێك، یان عەرەبێکی زمان نەزاندا هەیان بوو. قسەی سووکیان پێ دەوتن، لێیان دەدان، ڕیشیان هەڵدەکێشان و ناچاریان دەکردن ئەوەی دەیانەوێ بۆیان پەیدابکەن، سەرەتا بەسەرماڵیاندا دەدان، پاشان ئەمریان دەکرد دووسێ جار لە هەر جۆرە

---

(٣٨) کۆتاییەکانی بەشی (٨٦) و هەموو بەشی (٨٧)، شتێکی وا گرنگیان تێدابوو، شایانی وەرگێڕان بێت.

خواردنێك لای ئەوان گیر دەکەوێ، سفرەیان بۆ بڕازێننەوە، لێیان هەڵدەپێچان بەناوی (قوربانی) یەوە، بۆ تازە هاتووەکان، بزن و مەڕ سەر ببڕن و هاوکات کە ئافرەتان چێشتی خۆشیان لێدەنا، پیاوانیان بێ هەدادان و بێ پشوو هەڵدەسووڕان، تا پێخۆری تازە و جۆی سەوز بۆ ئەسپەکانیان بچنن.

ئەم پێڕاگەیشتنە بۆ ئەو کەسانەی لەگەڵ خەڵکیدا خووخدەیان بە خراپە گرتووە، بەڕواڵەت سەختە، بەڵام ناخۆشتر ئەوەبوو سەرباری ئەم هەموو ماندووبوون و ئەرکەی بۆ پێڕاگەیشتنی میوان دەیانکێشا، هەم سزاشیان دەدان و پارەیان لێ دەسەندن و پارەشیان لە خوێنی کوردان بەلاوە گرنکتربوو.

ئەو هەموو دەستدرێژیی و توندوتیژییەی بەرامبەر خانەخوێیەکان دەکران، وای لێدەکردن هانا بۆ (محەمەد ئاغا) بەرن و داوای بەخشینی لێ بکەن، کەچی داد و سکاڵایان بێهوودە دەما و ئەو داماوانەی دیسان دەخستەوە خزمەت کۆمەڵەکە و دەیوت: ڕێبوارەکان لەڕێگادا ئازارێکی زۆریان چێشتووە و پارەیان پێ نییە و دەبێ پارەیان چنگ بکەوێتەوە.

دانیشتووانی ئەو گوندەی تیایدا لاماندابوو، لەترسی بێگاری لە ڕادەبەدەری ئێمە، هەڵاتن. کۆمەڵەکەمان سەرەتا ئەسپەکانیان لە گوندێکدا ـ کە هێشتا ساغ مابوو– بەردان و دایانە کاولکردن و سووتاندنی خانووەکان، تا خەڵکانی دیکە ناچاربکەن، بگەڕێنەوە، خەڵکەکەش لە پەنا و نێوانی گابەردی حەشارگەکانیانەوە، هەموو ئاکاری تاقمەکەمانیان دەبینی، ئیتر ناچار دووسێیەك لە پیرە پیاوەکانیان ناردە لامان، تا پارە و خواردەمەنیمان پێشکەش بکەن.

پێشنیارەکەیان پەسەند کرا، بەڵام ئەم پیرانەیان دەست بەسەر هێشتنەوە، تا ئەوەندەی دڵیان حەزدەکات، پارەیان لێ بسێنن و بۆ ئەوەش دزییان لێ نەکەن، لە جێ نشینگەکانیاندا پاسەوانیان دانا و ئەم پاسەوان و پارێزگارییەش، تا ڕۆژی دوایی خایاند، لێرەوە چووین بۆ کارخانەی خوێ سازیی، خوێیەکی باشیان لەو ئاو و خوێڵێنە دەگرت، کە لەژێر گاشەبەردێکەوە دەهاتە دەرێ. محەمەد ئاغا ماوەیەکی پێچوو، تا پارەی لەو کوردە گیرۆدەیە سەند، کە تاوانی دزینی ئەسپێکیان بە پاڵ دابوو، نیوەی کۆمەڵەکەشمان لەگەڵ محەمەد ئاغادا مانەوە. منیش بەو بەشەوە کە لەژێر چاودێریم دا بوون، بەڕێ کەوتین و دوای(٥) پێنج سەعات ڕۆیشتن، لەسەر

بەرزایی کێوێك چادرمان هەڵدا. خەڵکەکەی ئەوێش، لەچاڵ و چۆڵی وادا خانوویان سازکردبوو، کە زۆرتر لە گۆڕ دەچوون.

لەبەرئەوەش چاوەڕێی ئێمەیان نەدەکرد، هەڵنەهاتن، جێگەیەکی دڵڕفێن بوو، کۆمەڵەکە بەبێ هات و هاوار، چادری هەڵداو کە شەویش داهات، بۆئەوەی غافڵگیر نەکرێین، چەند پاسەوانێکمان دانا، سەرلەبەیانی رۆژی دوایی، ماڵئاواییمان لە خانەخوێیەکان کرد و هەموو کۆمەڵەکە، لە دۆڵێکی بچووکدا، کە بەرەو لێڕەوارێکی بەرین رێنوێنییان دەکردین، یەکترمان گرتەوە و لەوێدا تووشی دەستەیەك دزی تورکمان بووین، هەموویان سوارە و چەکداری تەواو بوون، هەندێکیان(شابان)یان پێ بوو، گوایە بۆ ڕاو هاتوون، بەڵام کە سەیریان کرد ئێمە لەوان بەهێزترین، ملی ڕێیان گرت و بێئەوەی شتێکمان پێ بڵێن، لەیەکتر دوور کەوتینەوە.

ئەو رۆژە، دوای حەوت سەعات رۆیشتن، گەیشتینە کارگەیەکی تری خوێ سازیی و لەوێ بە سۆنگەی نەبوونی ئاوی باشەوە، خەم دایگرتین.

رۆژی (٢٤ حوزەیران)، دوای چوار سەعاتە رێ، بە (یەنگیجە)ی ناو قەڵەمڕەوی (سێواس) گەیشتین، من پێم وابوو لێرە بەولاوە، کۆمەڵەکەمان تووشی دەستدرێژیی کردنە سەر و گۆڵمەز نابێ، بەڵام لە شوێنەکانی دیکە چۆن بوو، لێرەش هەروا جووڵانەوە.

من رامان و سەرسووڕمانی خۆمم بە محەمەد ئاغا راگەیاند، لێمی پرسی: ئاخۆ سەربازانی فرەنسایی، ئاکاری لەمجۆرەیان هەیە؟! پێم وت: ئەوان زۆر دەکۆشن خۆ لەهەڵە بپارێزن، چونکە(شا)ی فرەنسا، مووچە و بەراتێکیان بۆ بژێوییان دەداتێ، بچوکترین ئاژاوە و دەستدرێژییان بۆ سەر گوندنشینان، دەبێتە مایەی سزایەکی قورس، وەڵامی دایەوە، کە لەتورکیا وانییە، پاشایان ناچارن پۆلە سەرباز راگرن، ئەوانیش مووچەی خۆیان دەسێنن، بۆیە پێویستە مۆڵەتی وایان پێ بدرێ،تەنانەت بەشێك لەوان، جگە لەوە چارەیەکی دیکەیان نییە، چونکە دەستکەوتیان کەمە و مەسرەفی زۆریشیان لە ئەستۆیە، بەشێکی تریشیان چونکە لێیان روونە، ئەو شوێنەی حکومەت پێی سپاردوون، زۆر نامێننەوە، یان باشتر بڵێم چونکە ئەم پلەیەیان بەگران دەست کەوتووە، بۆیە دەبێ لە هەل بگەڕێن و ئەوەی لەدەستیان داوە، جێگەکەی پڕ بکەنەوە و قازانجێك بکەن، تەنانەت

ئەگەریش کرا، خۆی لێ دەوڵەمەند بکەن، بەکورتی ئەوان کاولکارن، نەك پاسەوان و پارێزەری پارێزگەکان.

لە(یەنگیجە)، قۆناغم بردە ماڵی ئەرمەنییەك، ئەو وتی: خەڵکەکە دەرەقەت نایەن ئەو هەموو باجە بدەن و هاوکات دەبێ خواردەمەنی و شتومەکی خۆڕاییش بۆ ئەو سەربازانە تەیار بکەن، کە لێرەوە تێدەپەڕن. ئەم هۆیەیە، کە زۆریان دەستیان لەماڵ و ماڵباتیان بەردەدەن و بۆ سواڵکردن، روو لەشاران دەکەن، یان بۆ دزی و کوشتن، سەر لووتکە و بەندەنان دەگرن.

سەر لەبەیانی ئەو رۆژە، دوو (فەرماندە)م دیت دەچوون خۆیان بگەیەننە سوپا. یاوەرێکی زۆریان لەگەڵدا نەبوون، هەرتەنیا بنەماڵە ژمارە کەمەکەی بنەماڵەکانی خۆیانیان لەتەکدا بوون. لە محەمەد ئاغام پرسی: بە چ سەرمایەیەکی داراییەوە، بۆ جەنگ دەچن؟! وتی: بابیعالی هەر فەرمان دەردەکات: بچنە شەڕی دوژمن. بەبێئەوەی مووچە و بەراتێك بۆ سەربازان دابین و دیاری بکات و دەستەیەکیش لەو فەرماندارانە دەستکەوتیان کەمە، بۆیە ئەگەر فەرماندەیەك بەبێ سەرباز، بچێتە جەنگەوە، جێی سەرسوڕمان نییە.

دوای پێنج سەعات رۆیشتن. پاشماوەی شەو و رۆژمان لە (گودین) بەسەر برد و لەوێش دیسان لە ماڵە ئەرمەنییەك دامەزرام. ئەویش چیرۆك و بەسەرهاتی گوندەکەی خۆیانی بۆ گێڕامەوە. ئێرەش وەك گوندەکەی پێشوو، داماوە و لێ قەوماوە. تورکەکان پەندێکی پێشینەیان هەیە، دەڵێ: هەرجێیەك پێی عوسمانلووی پێ بگات، لەوێدا سەوزایی ناڕوێت. دەیانەوێ بڵێن: سەربازەکانی ئەوان، لەهەر جێیەك بەرچاو بکەون، لەدەرەوەی ئیمپراتۆری، یان ناوەوەی ئیمپراتۆری، هەر کلۆڵیی و داماویی لەگەڵ خۆیاندا دەبەن. دەوڵەت و خەڵك و خاکی بەپیت و بەرەکەتیان هەیە، بەڵام زۆربەی چۆڵ و خاپوورن.

رۆژی دواتر، گیانبازان و سەربازێکی زۆری ئەم ناوچەیە و ناوچەکانی دیکەی ئەناتۆڵی، لێرەوە تێپەڕین، تا خۆیان بە(دیاربەکر) بگەیەنن و لەوێ لەشکرێك بۆ رووبەڕووبوونەوەی ئێرانییەکان پێك بهێنن، ئێمەش دوای سێ (٣) سەعات رێ کردن، گەیشتینە (سێواس).

## ٨٩

## بەسەرهاتی رێگەی سێواس ـ توکات

سێواس، وڵاتی رۆمیشی پێدەڵێن. سنووری سێواس لە خۆرهەڵاتەوە بە چەند بەشێك لە ئەرزەڕۆم و دیاربەکر و لە باشوورەوە بە (مەراش = مەرعەش) و (کارامان) و لە دامێنەوە بە بەشێك لە (کارامان) و لە باکووریشەوە بە زەریای رەش، کۆتایی دێت. سێواس لە حەوت بەش پێك دێت، کە شاری سێواس مەڵبەندی پاشا (میر) نشێنێنی. شارەکانی تر بریتین لە (ئامازیا)، (بوزاویك)، (عەرەبەگیر)، (دیوریگی) و (چوریم).

سێواس هەڤدە(١٧) قەڵای هەیە، کە بەشێکیان خراپ بوون.

شاری (سێواس)، کە هەمان (سیباشت)ی کۆنە، لە پێدەشتێکی خۆرئاوای ئەرزەڕۆم و لەسەد (١٠٠) کلیۆمەتری (قەیسەرییە[٣٩]) دایە. لەباری گەورەییەوە

---

(٣٩) (قەیسەرییە)، یان (سزارە) کاپادۆس، لەباری جوگرافیاییەوە، لە (٦٠)ی درێژایی و (٤٠)ی پانابییدایە. ئەم شارە لە رابووردوودا بارەگا و ناوەندی ئیمپراتۆرانی یۆنان بووە و کێوی(ئێرجیش)، یان (ئێرجاسیب)یش دەکەوێتە لای باکوورەوە. باخ و مێو و ئاوێکی شیرینی زۆری هەیە. قەڵایەکی بەردینیش لەنزیك شارەکە هەیە. لووتکەی چیای (ئێرجیش)، هەمیشە بەفر داپۆشیوە و لەدوورەوە دەبینرێ و بنارەکەیشی گوندی زۆری تێدایە، قەڵای (قەرا—حسار) دەکەوێتە خوار قەیسەرییە و رۆژەڕێیەکیش لێوەی دوورە. قەڵای(حاجی—بیگتاش)یش دەکەوێتە لای باکووری ئەوەوە.

شارێکی مامناوەندییە، شورە و دیوارە بەردینەکانی، کەیقوبادی سەلجوقی سازی کرد و ئەمیر تەیمور تێکی دانەوە. ئێستا هەر قەلایەکی بچووکی لێ بەجێماوە.

(قزل ئیرماق)، واتە: رووباری ئاوی سوور، لە دوورایی دوو(٢) کیلۆمەترییەوە تێدەپەڕێ. جوگرافیازانی تورك دەڵێ: ئاوی ئەو پێدەشتە (چبق ـ عەوزی) لە ناوچەی (کوچەحەسار)ەوە تێدەپەڕێ و لە خۆرهەلاتەوە بەرەو خۆرئاوا دەڕوات، دوای ئەوەی لە سێواس و باشووری (قیر ـ شەهر) و پردی (چاشینگیر)ەوە تێدەپەڕێ، دەگاتە (عوسمانجیك) و دوای ئەوەش بە (حاجی حەمزە)و (زەیتوون) و ژێر پردە دارینەکەی (چایی ـ محال)دا دەڕوات، لە (گێدە ـ قەرە)ی ناوچەی (تورگان) و قەلای (بوغاز ـ قەلا)وە، دەڕژێتە زەریای رەشەوە. ئاوەکەی کەمێك سوێرە و لە سێواس، کە ئاوێکی باشی هەیە، لێی ناخۆنەوە. لێرە، بەو سۆنگەیەوە کە ناوچەیەکی ساردە، میوەی کەمە.

گوندی (ئارتوق ـ ئاوا)ی سەربە (ئارتوق بیگ)، کەوتۆتە ناو پێدەشتی نێوان سێواس و توکات—ەوە. گوندی (پاولوس)یش هەر لەو پێدەشتەدایە و دانیشتووانەکەی دیان (مەسیحی)ن.

کە گەیشتینە سێواس، محەمەد ئاقا زۆری لێدەکردم بچمە ماڵی ئەوان و پێشنیازی پێ دەکرم بە (پاشا)م بناسێنێ. لەبەرئەوەی دەترسام ناچارببم زۆر لەشار بمێنمەوە، سوپاسی هەستی میواننەوازیم کرد و وام بە باش زانی بچمە کاروانسەرا و باروبنەم لەوێ بخەم، چونکە جگەلەوەی لە رۆیشتندا ئازادتر دەبم، لەهەمان کاتیشدا بەئاسانی هاوڕێگە و رێبوار پەیدا دەکەم.

ماڵئاواییم لە محەمەد ئاقا خواست و لەبەرئەوەش لە (دیوریگی) دەربازیکردم و لەهەموو ئەو مەترسییانەی لەشارەوە تا سێواس، هەڕەشەیان لێدەکردم پاراستمی، لە کانگای دڵەوە سوپاس و ڕێزی خۆم پێشکەش کرد.

دوای کەمێك حەسانەوە، چوومە لای (زرایلو ـ زادە) و نامەی پاشای دیاربەکرم دایە. ئەم بێگ (میر)ە، لە بەگە هەرە بەناوبانگەکانی ئەم قەڵەمڕەوەیە و پاشای راستەقینەی سێواسە. ئەوی دەربار دەینێرێ، پاشا بە تایبەت و شایانەوە لەگەڵی دەجووڵێتەوە. (زرایلو ـ زادە) بەڕێز و نەوازشێکی زۆرەوە پێشوازیی لێکردم و دوای چەند پرسیارێکی نەجیبانە، نەك لاپرەسەنیانە، لێمی پرسی: چ کارێکی بە

کەڵکی لەدەست دێت، بۆمی جێبەجێ بکات؟! وەڵامم دایەوە: سوپاسگوزاری دەبم ئەگەر چەند نامەیەکم بە راسپێردراویی بداتێ: بەڵێنی دا و منیش هاتمە دەرەوە.

دوای دوو سەعاتێك، یەکێك لە (چۆکادار)ەکان پێنج ـ شەش نامەی بۆم هێنا، کە یەکێکیان بۆ فەرماندەی هێزی زەریایی توکات (TOKAT) بوو. ئەم نامەیەیان، تەنیا نامەیەك بوو بە خاوەنەکەیم گەیاند، ئیتر پێویستیم بەوانی دیکە نەبوو. ئەسپی پێویستم پەیدا کردن و تاقانە کەم و کوورپیم، نەبوونی هاوڕێگە بوو. هەموو ئەوانەی لە(دیوریگی)یەوە لەتەکمدا بوون، تەنیا چاوەشم لە خزمەتکارەکان بۆ مابۆوە، کە بەرەو ئیسلامبول دەگەڕایەوە و بۆ کاری ئاغاکەی بۆ ئەم ناوە هاتبوو. لە هەموو ئەو بازرگانانەش، کە بۆ توکات دەچوون، تەنیا دوو ئەرمەنی ئامادە و تەیاری سەفەر بوون. ئەوانیتر بەنیاز بوون چەند رۆژێکی تر بۆ کاروباری خۆیان، لە سێواس بمێننەوە.

دوو ئەرمەنییەکە هاوڕێیەتی خۆیانیان پێ راگەیاندم. بۆ متمانە پێکردنی زیاتریشیان، داوام لێکردن هەوڵ بدەن دووسێ کەسی تر پەیدا بکەن لە تەکماندا بێت. وتیان هەر ئەوەندەی ئێمە بەڕێ بکەوین، کۆمەڵەکەمان زیاد دەکات.

بەو دڵنیاییەوە سەر لەبەیانی رۆژی (٢٧ حوزەیران) کەوتینەڕێ و دوای حەوت سەعات رێگە رۆیشتن، گەیشتینە (خارقین) و لەسەر سەوزایی لێواری جۆگەیەکی نێوان کێوگەلێکدا چادرمان هەڵدا. ئێرە بە هەموو مانایەکی وشەوە تەنگە و گەروویەکی کوێستانی بوو. سەرلەئێوارە، رەشەبا و زریانێك هەڵیکرد، بێزاری کردین. هەوای تاریکتر کرد و بەو تاریکییەش تا دەهات ترسی زۆرترمان لێ دەنیشت.

دوای ئەوەی چادرمان هەڵدا، ئاگرێکی گەورەمان کردەوە و لەبەر رووناکی و تین و بڵێسەیدا، کەوتینە چیرۆك گێڕانەوە، تا لەبەر بێ خەویی تاقەت پڕوکێندا، خۆ ڕاگرین، ئەوەندەی پێ نەچوو گارییەدارەکەمان ـ کە بۆ دار کۆکردنەوە چوو بوو ـ بە هەڵات هەڵات گەڕایەوە و وتی: سێ چوار کورد لەناو دارستانەکەوە دەرکەوتوون و شوێنی کەوتوون و ئێستا لەم ناوەدا دەسووڕێنەوە و لە هەلێك دەگەڕێن و لەهەولّی ئەوەدان غافڵگیرمان بکەن. هاوڕێکانمان قسەیان لەسەر ئەوە بوو چادر و هۆبەکانمان بخەوێنین و ئاگرەکەش بکوژێنینەوە، تا دزەکان نەمان

دۆزنەوە و ئەم کارە ببێتە سۆنگەی ئەوەی نەمانبینن. دواییش هەمووومان لە شوێنێکدا لەدەوری یەکتر گردبووینەوە و ئەسپەکانمان لەتەنیشت خۆمانەوە دامەزراندن، تا لەژێر چاودێریی خۆماندا بن و بەچەکە ئاگردارەکانیشمان چەند تەقەیەکمان کرد.

هێشتا شەو هیچی لێ نەڕۆیبوو، لەدوورەوە گوێمان لەدەنگی کاروان بوو. ئەوانە ئەو دەستە بازرگانانە بوون، کە لەسێواس مابوونەوە. بە بەڕێکەوتنی ئێمە، ئەوانیش هاتبوونە سەر بڕیاری ئەوەی بە شوێنماندا بەڕێ بکەون. ئێمەش بەو نیازەی شوێنی خۆمانیان نیشان بدەین، بە ئاگر هەرامان لێکردن. ئەوانیش هاتنە لامان و لەتەنیشتمانەوە چادریان هەڵدا.

بەمجۆرە ژمارەی کۆمەڵەکەمان پتری کرد و پاشماوەی شەومان بە ترسێکی کەمترەوە بەسەر برد. بەڵام (با) و سەرما، تەنگی پێ هەڵچنیبووین، لە خۆرهەڵاتندا کەوتینە ڕێ. ئەوانەی لەدواییدا گەیشتبوون، دەیانویست چاوەڕێ بکەین، تا ولاخەکانیان بحەسێنەوە. وەك دیاربوو ئەوان پەلەیەکیان نەبوو، لەتەکماندا بێن. ئێمەش هیچ بیانوویەکمان نەبوو، تا لەسەریان بوەستین، ئەوانیش کە دیتیان ئێمە لەسەریان ناوەستین، ناچارمان لەگەڵماندا بەڕێ بکەون.

لەچیای(ستارە)، بەوتەی تورکەکان (یۆڵدز ـ داغی)، کە دەکەوێتە لای ڕاستی ڕێگەکەمانەوە، تێپەڕین. ئێرە نیوەڕێی نێوان سێواس ـ توکات ـ ە و هەر لە دوورەوە بە هۆی بەرزایی و شێوەی هەڵکەوتی گومەز ئاسایەوە، لە چیاکانی دیکە جوێ دەکرێتەوە. لەوێدا زۆر شوێنی دڵگیر بەرچاو دەکەون و لە هاوینانی گەرمیشدا، پەناگەی خەڵکە. لەو چیایەوە چۆماوێکی زۆر دادەڕژێ، کە (یۆڵدز ـ سوئی)، یان: ئەستێرەی ڕووباری پێ دەڵێن، پاشان لە کێوی (شاملو ـ بل)، کە بەدرەختی کاج داپۆشۆراوە، تێپەرین، لێرەدا (کیلش)ەکان، زۆربەی زۆری ڕێبواران و کاروانییان تاڵان کردووە و کوشتوویانن.

دوای نۆ (٩) سەعات ڕێکردن، گەیشتینە توکات (بل، یان: بەل، بەرزایی نیشان دەدات. لە ئێراندا بەناوچەیەکی دەوری هەمەدان دەڵێن: بەل ـ کە دو ـ وەرگێڕی فارسی).

## ٩٠

## شاری توکات

توکات سەر بە پارێزگای سیۆاسە و لە شوێنێکدایە چەند کێوێکی سوور، ئەڵقەو ئەڵق، دەوریان داوە، ئەم شارە گەورەیە سیخناخ و تا ڕادەیەکیش جوان و خاوەنی چەندین مزگەوت، خوێندگا، کاروانسەرا، گەرماو و باخێکی یەکجار زۆری تریێ یە.

بازرگانییەکی پڕ ڕمێن و بەبرەوی هەیە، هێنان و بردنی کوتاڵی هیندی، بازرگانەکانی ئەوێی دەوڵەمەند کردووە، لێرە شتومەك لە(بەسرە) دەکڕن و لە ئیسلامبول و شوێنانی تر دەیفرۆشن، چەرم سازییەکەی بێ وێنەیە، ئەم شارە شوورەی نییە. لەو قەڵایەوە دەپارێزرێ، کە لەسەر تەپۆڵکەیەکی بڵند دروستکراوە و چەمێکی تێدایە. هەوای توکات خۆشە، گەرما و سەرمایشی مامناوەندییە.

چاوەشی گیانفیدایان، کە لەگەڵ ئێمەدا بوو، ئێمەی لەدەست بازگە و پشکنینی گومرگچییان پاراست و پێی وتبوون گوایە من، شێخێکی عەرەبم و بۆ لای ئاغاکەی خۆیم دەبات، ئەوانیش ڕێزیان بۆ سەرومێزەرم دانا و مۆڵەتیان دا، بە بار و بارگە و بنەوە تێپەڕیم و هیچیان نەوت. هاوڕێیەتی چاوەشم بۆ بەکەڵك بوو، لەوە بەدواش هەروا خێری دایەوە.

لە توکات، بۆ پەیداکردنی خانوویەك، تووشی ماندووبوون بووم، سەرباز هەموو کاروانسەراکانیان داگیرکردبوو، چاوەش، دوای گەڕانێکی زۆر، توانی دوو ژوورم بۆ پەیدابکات، یەکەم تەقەللای من ئەوە بوو هاوڕێیەك بدۆزمەوە، کە تا ئیسلامبول لە

تەكمدا بێت. وتیان دوو ڕۆژی تر كاروانێك دەچێتە پێتەخت. بەم سۆنگەیەوە بەدەست هێنانی ئەسپ، دژواربوو. هەموو گاریچییەكان جگەلەوانەی بۆ كاروان مابوونەوە ـ لەترسی ئەوەی گیرۆدەی سەربازەكان نەبن، هەڵاتبوون و تەنیا فەرماندەی هێز، توانی لەم چەڵەمەیەم رزگار بكات.

رۆژی دوایی چوومە لای، نامەكەی(زرایلو ـ زادە)م دایە و داوام لێكرد چەند ئەسپێكم بۆ پەیدابكات، ئەویش بەڵێنی دامێ و بۆ نیوەڕۆش هێشتمیەوە. لەكاتی نانخواردندا بووین، كە یەكێك هات و پێی وت: ئێرانییەكان كە پێشڕەوییان كردووە و (كەركووك)یان گرتۆتەوە و بەرەو (مووسڵ) بەڕێ كەوتوون، سەرلەبەری شاری توكات، شڵەقابوو، چەند ئەفسەرێكی گیانفیدا، بۆ سەربازگرتن هاتبوونە ناو شار و دەیانویست بەخورتی سەرباز كۆبكەنەوە. بەڵام بۆیان نەچووە سەر و نەیانتوانی، هەندێ لەوانەی لەسەرەتادا بەڵێنی خزمەتیان دابوو، كە بیریان لێ كردبۆوە، پەشیمان بوونەوە و بە بیانووی جۆراوجۆرەوە خۆیان لەچوونە سەنگەر و بەرەی شەڕ و جەنگ، دەدزییەوە.

كەمێك دوای ئەوەی لەماڵی خانەخوێیەكەم هاتبوومە دەرێ، فەرمانی كردبوو. یەكێك لە گاریچییەكانی كاروان، ئەسپەكانی هەر بەو كرێیەی بەخەڵكی تری دابوون، خستنە ژێر دەسەڵاتی من، بەو مەرجەی نیوەی كرێیەكەی پێشەكی بدەمێ. منیش بە خۆشییەوە پەسەندم كرد.

كاروان رۆژی (٣٠ حوزەیران) كەوتە رێ و منیش بە شوێنیانەوە. دوای شەش (٦) سەعاتە رێ، بە (تەرخال)، یان بە (قەلعەكەشان) گەیشتین، كە بە ترۆپكی شاخێكەوە بوو، تەرخال شارە دێیەكی گەورەیە. سەر بە سیڤاسە و (٢٤) كلیۆمەتر لە توكاتەوە دوورە. لەرۆخی ئەو رێگەیەیە، كە لە پێدەشتدا تێپەڕ دەبێ.

نامەكەی(زرایلو ـ زادە)م بە فەرمانڕەوای ئێرە نەدا، بۆ من بێ كەڵك بوو. چونكە لەشەودا گەیشتمە ئەوێ و سبەی زوو كەوتمە ڕێ و لە (جەنگلو ـ بل) تێپەڕیم، كە كێوێكی پڕ لەدارو نزار و مەترسیدارە.

دوای شەش (٦) سەعات لەسەوزاییەكی جوان و پڕ لەداردا چادرمان هەڵدا. لێرە تەنیا یەك كاروانسەرای كۆنەم بەرچاو دەكەوێ. لە (١)ی مانگی (تەمووز)دا، گەیشتمە (ئامازیا).

## ٩١

## جوانییە دڵڕفێنەکانی ئامازیا تا لاناتولی

ئامازیا، کە بەشێکە لە سێواس، لە دۆڵێکی کورتی نێوان کێوگەلێکی بەرزدا هەڵکەوتووە، شارەکە خاوەنی قەڵا و شوورەیە و کەیقوبادی سەلجوقی دروستی کردووە. کۆشکەکەی ئەسفەندیار لێرەوە دیارە، گەلیٚ لە شازادەکان لە رابردوودا لەوێدا ژیاون و بەو شارە گەورەیەیان وتووە: بەغدادی ڕۆم، خانووی جوانی تێدایە، باخی میوەی زۆرە، بە تایبەتی ترێیەکەی بیٚ وێنە و نایابە و ئەو شەرابەی لێی سازدەکەن، یەکجار بەتامە و بۆ دەرەوەشی دەنێرن، خەڵکی ئەم شارە دەڵێن شازادە خانمێك ئامازیای دروست کردووە و رێڕەوێکیشی لەسەر کێوەکە سازکردووە.

بەگوێرەی ئەوەی دەیلێن، ئەم کارە لە رابردوویەکی کۆندا، لەلایەن کەڵە پیاوێکی بەهێزو باهۆی (فەرهاد) ناوێکەوە دروست کراوە، کە ئاشقی شازادە خانمێکی جوانی (شیرین) ناو بووە و بەپێی ویستی ئەو، ئەم کارە مەزن و گەورەیەی کردووە. تا لەکێوانەوە ئاوی باش بۆ ئامازیا بهێنیٚ. کارەکەیشی تا رادەیەك تەواو کردبوو. کە لەناکاوێکدا، دەبیستیٚ خۆشەویستەکەی لەباتی پاداشتی ئەو کارە تاقەت پڕووکێنە، دڵی بەکەسێکی تر داوە. ئیتر ئەویش هەر بەقوڵنگەکەی خۆی، سەری خۆی شکاندووە و مردووە.

نێوانی ئامازیا و (سینۆب= SINOB)، شەش(٦) رۆژە رێیە و کەوتۆتە خوارووی رۆژهەڵاتییەوە، رووبارێکی هەیە، ناوە کۆنەکەی (ئیریسIRIS )ە، کە لە

خۆرهەڵاتی (قەرا حەسار)ەوە سەرچاوە دەگرێ و بە گەرووی (قویلو حەسار) و (نیك سەر)دا تێپەڕدەبێ و لەسەر پردی (توکات)یشەوە دەڕوا و لە ئامازیا چەمێکی تری پێ زیاد دەبێ و لەم شارە بەولاوە بەرینتر دەبێ و(جانیق) و(بازاڕی چوارشەممە)ی سەر بەناوچەی(ئیرەم) تێپەڕ دەبێ و لەوێشەوە دەڕژێتە ناوی زەریای رەشەوە، لە(جانیق) ناوی ئاوی(چوار شەممە)یان لێ ناوە.

(جەبەل ـ جانیق) کێوێکی یەکجار بەرز و تەلان و پلیکانە ئاسایە و لە (ئامازیا) تا(تەرابیزون)، یان(تەرەبیزوەند) رادەکشێ. لێرە جۆرە سمۆرەیەکی لێیە دانیشتووانی ناوچەکە (زەردیوا ـ ZERDEVA)ی پێدەڵێن. بۆ فرۆشتنی پێستەکەی، راو دەکرێ و پاڵتۆی بە نرخی لێ سازدەکەن، لەم کێوەدا لە دوو بەردا دوو کونی گەورەیان تێکردوون، لە هەر یەکەیان ئەڵقەیەکی ئاسنیان رەت کردووە و لە جێگەیەکی دیکەوە کۆڵەگەیان بە ئەندازەی قەڵافەتی مرۆڤێك داتاشیوە، هێشتا فەلسەفە و پیتوڵی ئەم ئەڵقە و بەرد و داتاشراوانە نازانرێن و بە ئەفسانە دەڵێن گوایە ئەسکەندەری خاوەن دوو قۆچ، کاناڵێك دەکاتەوە، تا نێوانی زەریای سپی و زەریای رەش لێك بدەن و زەریای رەش تا ئەم ئاستە سەردەکات. ئەو ئەڵقە و ستوونانەش بۆ بەستنەوەی تەنافی کەشتییەکان بە کەڵك بوون.

چ لای (جانیق) و چ لای (ئامازیا) و (نیك سەر)ەوە، ئاوەکەی یەکجار سازگار و هەواکەیشی پاکە. (چەمەن ـ یایەلاسی)، یەکێکە لە جوانترین ئەو شوێنانەی کە تائێستا بەلایاندا تێپەڕبووم، ئەم ناو کێوە، دانیشتووانێکی زۆری تێدایە و لە دوورەوە وەك چەند شارێکی لێکدراو دیارە، تورکمان لە پارێزگەی سێواسدا زۆرە، جگە لە تورك، یۆنانی و ئەرمەنیشی زۆر تێدا دەبینرێن.

من و چەند کەسێکی دیکە لە دەستەکە جوێ بووینەوە و هاتینە ئامازیا. ئەوان لە پێدەشتێکدا چادریان هەڵدابوو، سەرلەبەیانی ئەو رۆژە پێمیان وت: کاروان بەم شارە ناگات. ناچار بووم و لەگەڵ کۆمەڵەکە بەڕێ کەوتم. دوای چوار(٤) سەعاتە رێ لە هاوینە هەوارێکی پێدەشتی(ئارسیوان)، یان(مارشیوان)، کە مەودای تا (ئامازیا) رۆژە رێیەکە، لاماندا، خاوەنی ئەم خانووە، میرێکی خزمی محەمەد ئاقایە، بۆمانی گێڕایەوە، کە چەند کەسێکی (دەلی باش)ەکان، ئەوانەی حەقی خۆیان پێ نەدرابوو، دژی پاشایەك راپەڕین و ئاژاوەیان لەم ناوچەیەدا ناوەتەوە.

چەند رۆژێك لەمەوبەر هەڵیان کوتاوەتە سەر ماڵەکەی و داوای دووسەد (٢٠٠)، (پیاستەر)یان لێ کردووە. ئەویش لەدوورەوە وا تێ دەگات، ئێمەش لەوانین و دەمانەوێت بەسەر ماڵەکەیدا بدەین، بۆیە ئەسپێکی زین کردووە و ئامادەی هەڵاتن بووە. چونکە ترساوە شتێکی وەك جاری پێشووی بەسەر بێت. کاتێ لێی نزیك بووینەوە. دڵنیا ببوو لەوەی کە خەڵکێکی بێ ئازارین، ئەوەبوو خانووی بەخۆڕایی داینێ و هەرچیشمان دەویست بە نرخێکی زۆر گران دەیداینێ. پاشماوەی رۆژەکەمان بەشتی جۆراو جۆرەوە بەسەر برد.

قسەکانمان هاتە سەر ئەو رۆژەی رێمان بزرکردبوو و چۆن چۆنیش رزگارمان ببوو، رۆژی دوایی کاروان پێمان گەیشت. ئەو رۆژەش تەنیا دوو (٢) سەعاتە رێمان بڕیبوو.

چادرمان لەپێدەشتێکدا هەڵدا، کە ئاوەکەی باش نەبوو، باری وڵاخەکانیشمان قورس بوون، ئەگەر گاریچییەکان بەشە جۆیان کەم نەکردنایە، دەیانتوانی بەدرێژایی هەموو رۆژەکە، رێ بکەن، تەنیا هەر ئالفیان دەدانێ، بۆیە لە هەر جێیەك زەمەندی باشی لێ بووایە رادەوەستان. من لەو هێواش رۆیشتنە وەڕز ببووم، بەڵێنم دا لە هەر شوێنێك جێی مەترسیی نەبێ، لەکۆمەڵەکە جیاببمەوە و خێراتر بڕۆم.

رۆژی دوایی لەگەڵ کارواندا بەڕێ کەوتم و دوای شەش (٦) سەعات لەگوندی (حاجی کێوەیی)، چادرم لێ هەڵدا. وڵاخەکانی کاروانەکە بەڕادەیەك ماندوو ببوون، دوا دەکەوتن و ئەو رۆژەش کە دەبووایە بگەنە قۆناغ و چونکە چیتر هێزی رێ رۆیشتنیان نەبوو، نەگەیشتنە ئەو قۆناغەی کە دەبوو لێی لابدەین، بۆیە بڕیارمدا لێیان جیاببمەوە. ئەوە بوو چەند سوار و چەکدارێکم لێ هەڵاواردن و رۆژی پێنجی تەمووز، کەوتینە رێ و بە کێوی (پەرکلو ـ بل) گەیشتین، کە وەك کێوی (بێستوون) لە پاودانی رۆچوون دایە.

ئەو رۆژە زۆرتر بە کێوگەلێکی چڕ و پڕ مەترسیدا رۆیشتین، بەڵام ئەوەی دەبووە مایەی دڵنیایی و زۆر بێباکانە، هەنگاوی خێرامان هەڵدەهێنا، ئەوەبوو کە هەر ساتە ناساتێك پۆلە سەرباز بەلاماندا تێپەڕ دەبوون و ئیتر پێمان وابوو، چیتر جەردە و دز زاتی خۆ دەرخستن و پڕکێشی کردنیان نییە.

دوای شەش (٦) سەعاتە ڕێ، بە (عوسمان - جیق) گەیشتین. ئێرە سەر بەناوچەی (چوروم)ە و دەسەڵاتدارییێتی (کیان گیری)یە، کە سێ ڕۆژە ڕێ، لێرەوە دوورە.

شارۆچکەی (عوسمان جیق)، قەڵایەك بە کێوەکەوەیەتی، مەودای نێوانی تا (ئامازیا) دوو ڕۆژە ڕێیە و لەسەر چەمی (قزل ئیرماق)یش پردێکی بەردینیان دروست کردووە.

سەرلەبەیانی ئەم ڕۆژە، دوای شەش (٦) سەعات ڕێ کردن، گەیشتینە (حاجی حەمزە)، کە سەر بە (چوروم)ە، شەومان لەوێ بەسەر برد و لە چیای چڕوپڕ و کەم مەترسی (کیپریل - بل) تێپەڕین، پاش هەشت (٨) سەعات ڕێگە ڕۆیشتن، لە (ئوزیا)ەوە. بە(لاناتولی) گەیشتین.

## بەرهەمی چاپکراوی نووسەر

١. ژووان، شیعر، چاپی یەکەم، چاپخانەی زانکۆی سلێمانی، (١٩٨٠).

٢. گەشتی ریچ بۆ سلێمانی، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، بەرگەلوو، (١٩٨٤).

٣. کێشەی کورد، وەرگێڕان چاپی یەکەم، یاخ سەمەر، (١٩٨٦).

چاپی دووەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٠).

چاپی سێیەم، هەولێر، (١٩٩٢).

٤. گوڵەکانی دۆزەخ، شیعر، چاپی یەکەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٠).

چاپی دووەم، هەولێر، (١٩٩٢).

٥. گەشتنامەی ریچ بۆ کوردستان، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٢).

چاپی دووەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٥).

چاپی سێیەم، هەولێر، (٢٠٠٢).

چاپی چوارەم، هەولێر، (٢٠١١).

٦. ئەفسانەی ئەدونیس، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٤).

٧. گۆرانی کوردی، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، ئێران، تەورێز، (١٩٩٤).

٨. مێژووی مۆسیقای کوردی، چاپی یەکەم، ئێران، شەهری کورد، (١٩٩٤).

چاپی دووەم، هەولێر، (٢٠٠٢)، دەزگای ئاراس.

چاپی سێیەم، هەولێر، (٢٠٠٨)، دەزگای موزیك و کەلەپووری کورد.

چاپی چوارەم، هەولێر، (٢٠١٣)، دەزگای موزیك و کەلەپووری کورد.

٩. سەیید عەلی ئەسغەری کوردستانی، چاپی یەکەم، هەولێر، (١٩٩٨).

چاپی دووەم، هەولێر، (٢٠٠٢)، دەزگای ئاراس.

١٠. راوە گزنگ، وتار و رەخنەی ئەدەبیی، چاپی یەکەم، هەولێر، (١٩٩٨).

١١. بیرەوەرییەکانی وەفایی (تحفه المریدین)، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (١٩٩٩). ،چاپی دووەم ، هەولێر، (٢٠١١).

١٢. كەروێشکی زیرەك و گورگی دانا، چیرۆکی منداڵان، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، سلێمانی، (٢٠٠٠).

١٣. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، چاپەمەنی موکریانی، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٠).

١٤. میرنشینی ئەردەڵان، بابان، سۆران، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٠).

١٥. راپەڕینی هەمزائاغای مەنگور، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٠).

١٦. کەروێشك و تانجی، چیرۆکە شیعر بۆ منداڵان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٥).

١٧. دیوانی ئەدەب (عەبدوڵڵا بەگی میسباح دیوان)، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٦).

١٨. أفتتاح ناسری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، نووسینی عەلی ئەکبەر سەرهەنگ، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

١٩. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، نووسینی عەلی خان گۆنەخان ئەفشار، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

٢٠. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، ئینگلیزی و ئەمەریکاییدا، نووسینی وەدیع جوەیدە، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

٢١. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، نامەی دەرباری و سەربازییانە. نووسینی حەسەن عەلی خان، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

٢٢. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی قاجارییدا، بەڵگەنامەکانی وەزارەتی کاروباری دەرەوەی ئێران، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

٢٣. شۆرشی شیخ عوبەیدوڵڵای نەهری، لە بەڵگەنامەی ئەرمەنیدا، نووسینی ئەسکەندەر غۆریاس، وەرگێڕان، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠٠٧).

٢٤. موزیك و گۆرانی کوردی، کۆمەڵە وتار، چاپی یەکەم، هەولێر، (٢٠١١).

٢٥. بیرەوەرییەکانی د. سەیید عەزیزی شەمزینی (ئامادەکردن و پەراوێز بۆ نووسینی) محەمەد حەمەباقی.

٢٦. ئەدەب و مێژوو (کۆمەڵێك وتاری ئەدەبی و بەڵگەنامەی مێژوویی)

٢٧. ئەفسانە و ئەدەب، (کۆمەڵە وتاری تەرجەمەکراو).

**بەرهەمی داهاتوو:**

١- مەولانا خالید ـ خوێندنەوەیەکی نوێ

٢- مەولەوی تاوەگۆزی ـ خوێندنەوەیەکی نوێ

٣- سمکۆی شکاك ـ لە بەڵگەنامەی ئێرانیدا

٤- نامە و بەڵگەنامەی بەجێماوی عەبدڵڵابەگی میسباح دیوان ـ ئەدەب.

٥- چاپی نوێی دیوانی عەبدڵڵابەگی میسباح دیوان ـ ئەدەب.

٦- دیوانی مەولەوی تاوەگۆزی

٧- کورد لە سەفەرنامەی بیانیدا

٨- بیرەوەرییەکانی لیتن ـ کونسوڵی ئەڵمانیا لە تەورێز ـ ١٩١٤

٩- مەولەوی رۆمی ـ بەسەرکردنەوەی ژیان و بەرهەمی

١٠-کورد لە بەڵگەنامەی ئێرانیدا

١١-کۆمەڵێك بەرهەمی وەرگێڕدراو ـ لە فارسی و عەرەبییەوە.

١٢-نالی و زمانی نالی ـ خوێندنەوەیەکی نوێ

# فەرهەنگی ناو

## پ



## ج



## ح



## خ



## د



## ژ



## ر



## ز

## ن



## ه



## و



## ی

# فەرهەنگی جوگرافیا

## ئـ

# ب



# ت

# پ



# ج



# ح



# خ



# د

## ر



## ز



## س

## ش



## چ



## گ

## ل



## م